Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шишәмбе 20 МАРТ 1990 йыл. № 34 (7540).

Хаҡы 3 тин.

БЫЛ ҺАНДА

*Һынатмайҙар егеттәр*

Битарафлыҡ ҡайҙан килә?

—2-се бит.

ҠОТЛОЮЛ УҢҒАНДАРЫ

Төньяҡ районддарҙың тупрағы

—3-сө бит.



Махсус бит.

—4—5-се биттәр.

МҮКЛӘНМӘҺЕН КҮҢЕЛЕБЕҘ

*Вил FҮМӘРОВ*

ЯҘЫЛМАҒАН БЕР ТАРИХ ЭҘЕНӘН

(Эссэ)

—6-сы бит.

ГЛОБУС

—7-се бит.

*ИҒТИБАР ИТЕГЕҘ: КОНКУРС!*

—8-се бит.



## *Айболит булайым, тиһәң...*

Балалар врачы тураһында һүҙ барһа, күҙ алдына иң тәүҙә доктор Айболит килеп баҫа. Шуға ла кескәйҙәрҙе дауалаусы табибты, мәләйем, баҫалҡы, эскерһеҙ һәм ярҙамсыл итеп күрге килә. Талбазылағы үҙәк район больницаһының отоларингологы Рөстәм Әбдүшевҡа ошо сифаттарҙың бөтәһе лә хас тиерлек. Комсомол эштәрендә мауығып, ҡатнашыусы, спорт һөйөүсе был егет үҙе лә тормошто балаларса, ононтолоп, ярата. Шуғалыр, бәләкәй пациенттары менән уртаҡ тел табыуы, уларҙың серҙәренә төшөнөүе еңелдер уға. Ә күңел бирел башҡарған эш һөҙөмтәһеҙ булмай.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

## ХЕҘМӘТ ТӨБӨ — ХАЗИНА

**Таңатар урта мәктәбендә «Школьник» кооперативын беренсе сиратта дәрестән һуң балалар ваҡытын бушҡа уҙғармаһын, мажара эҙләп ҡаңғырмаһын өсөн ниндәйҙер эш менән мауыҡтырыу ниәтендә ойошторғандар. Унда шөғөлләнгән балаларға эш хаҡы түләп, хеҙмәттең матди файҙаһын да күрһәтеү, ҡыҙҙарҙы хужабикә булырға, тегергә, аш-һыу әҙерләргә, ә малайҙарҙы ҡаҙаҡ-сүкеш тота белергә өйрәтеү маҡсаты ла күҙ уңында тотолған.**

КООПЕРАТИВ эше үҫмерҙәргә ыңғай тәьҫир иткән, хоҡуҡ боҙоусылар ҡырҡа кәмегән. Ә элек мәктәп был йәһәттән районда беренсе урындарҙың береһен биләп торған. Былтыр бөлгө булмағандар эше буйынса инспекцияға иҫәпкә бер генә уҡыусы ҡуйылыуы балалар араһында тәртип яҡшырыуын күрһәтә.

— Балаларҙа яуаплылыҡ тыуа. Кооперативта эшләгән балалар бер нәмәне лә ватмаясаҡ, сөнки улар нимәләрҙе яһау өсөн күпме көс түгелгәнен аңлай, — ти мәктәп директоры Ф. Ғ. Шәмсиев.

«Школьник» кооперативы райондағы балалар баҡсалары заказдары буйынса карауаттар, ултырғыстар, төрлө баҫҡыстар, һикереү өсөн снарядтар һәм башҡа кәрәк-яраҡ эшләй. 9-сы класс уҡыусылары Ринат Камалов, Айрат Насибуллин, Илфир Ғәләмов, 8-се кластан Таһир Ғәләмов, 7-нән — Рәмил Ғәбдуллин һәм 6-нан Динарит Камаловтар алтын ҡуллы оҫтаға әйләнгән. Улар үҙ эшенән кинәнес табып ҡына ҡалмай, эш хаҡы алып, ғаиләһенә ярҙам күрһәтә. 14 йәше тулған уҡыусыларға хеҙмәт кенәгәһе асыла, тимәк, улар мәктәп йылдарында уҡ эш стажы туплай башлай. Һөнәрҙе мәктәпте тамамлау ваҡыты килеп еткәндә түгел, үҙҙәрен эштә һынап ҡарап һайлай. Кооператив уҡыусыларға һәләтлектәрен асыҡларға ярҙам итә. 8-се класс уҡыусылары Азат Нәбиуллин, Рәфил Сәитғәлиев, Искәндәр Ситдиҡов, 11-се кластан Илгиз Ғиләжевтар ағасты көйҙөрөп һүрәт эшләү оҫталыҡтарын нәҡ ошонда арттырғандар ҙа инде. Улар эшләгән ит турау өсөн таҡталар һәр хужабикәнең күңеленә хуш килсәк. 10-сы кластан Гөлнара Вәлиева, Лилиана Латипова, Эльвира Сәлимгәрәева зауыҡ менән буяған буяуҙар уларҙы тағы ла йәмләп ебәрә.

Ҡыҙҙар ситса эске күлдәктәр, алъяпҡыстар, береттар, мәктәп мастерскойы өсөн бейәләйҙәр тегә. Тегеү өсөн материал кооператив аҡсаһына һатып алына. Көҙ көнө Өфөлә мәктәптәр йәрминкәһендә «Школьник» кооперативы балалар баҡсалары өсөн карауаттар, кәрәктәр, ит турау өсөн таҡталар, эске күлдәктәр һатҡан. Улар тауарҙарын рекламалар өсөн барған.

Кооператив тауарҙары һатылмай ятмай. Үткән йылда балалар баҡсалары өсөн кооперативтан Борай район Советы — 1720, Таңатар ауыл Советы — 1082, Борай районының «Мир» колхозы — 1875, Краснокама бырауҙау идаралығы 2750 һумлыҡ тауар һатып алған.

Мәктәптең хеҙмәт дәресе программаһы кооператив планына яраштырып төҙөлә. Әйтәйек, нимәләр йәбештереү дәресе икән, кооперативтың ниндәйҙер изделиелары йәбештерелә.

УҠЫУСЫЛАРҘЫ кооперативта хеҙмәткә өйрәтеү эшенә кооператив председателе Р. С. Ситдиҡов, уның алмаштырыусыһы Ф. Ғ. Шәмсиев етәкселек итә. Тауарҙарҙы художестволы биҙәү эшен Ф. Ә. Бәләева алып бара. Бынан тыш ҡыҙҙар ашханала аш-һыу әҙерләүгә өйрәтелә. 11-се класс ҡыҙҙары кооперативта договор буйынса эшләгән С. Ә. Фазлетдинова етәкселегендә фермаға эшкә йөрөп, мал ҡарау нескәлектәрен үҙләштерә.

Кооперативта шөғөлләнгән уҡыусылар бөтәһе лә балта оҫтаһы йәки тегенсе, ашнаҡсы йәки һауынсы булыр тип әйтеүе ҡыйын. Шулай ҙа күңеленә оҡшаған һөнәргә тоғро ҡалыусылар ҙа бар. Үткән уҡыу йылында бер нисә ҡыҙ тегенселеккә өйрәнер өсөн профессиональ-техник училищеға, ә Илсур Хәматнуров төҙөлөш техникумына уҡырға инган.

Ниндәй яҡтан ғына ҡарама, «Школьник» кооперативы уҡыусылар өсөн файҙа килтерә.

Г. ҺӘҮБӘНОВА.
Борай районы.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: ташсылар бригадаһы; иҫке котельный эргәһендә яңыһы төҙөлә; участка начальнигы Илдар Ҡаҙаҡбаев.

Ю. НӘРИМОВ фотолары.

# БИТАРАФЛЫҠ ҠАЙҘАН КИЛӘ?

Кушнаренкола ВЛКСМ район комитетында йәштәр үҙәге асылғанға бер генә ай. Тулы көскә ул февраль уртаһынан ғына эшләй башлаған. Үҙәк халыҡҡа һәм ойошмаларға фотоға төшөрөү, электр уты өсөн сымдар үткәреү хеҙмәте күрһәтә, биополе ысулы менән дауалау ойоштороған. Дауалауға кеше белгес йәлеп ителгән. Бынан тыш, Шәрип ауылында концерт группаһы — комсомол ойошмаһы секретары З. Ғилманов етәкселек иткән вокаль-инструменталь ансамбль дә йәштәр үҙәге составында эшләй.

— Концерт группаһы хәҙергә «күрһәтмә сығыштар» менән генә йөрөй. Оҙаҡламай, билеттар алғас, түләүле концерттар күрһәтә башлаясаҡбыҙ. Сәсеү осорона тиклем бер нисә концерт ҡуйып өлгөрөрбөҙ, тип уйлайым,— ти йәштәр үҙәге директоры Риф Ғәрәев.

Үҙәктең киләсәккә пландары ҙур. Атап әйткәндә, ауылдарҙа ветеринария хеҙмәте күрһәтергә ниәтләйҙәр. Быға мөмкинлек бар. Ауыл хужалығы техникумынан буласаҡ зоотехниктарҙы йәлеп итергә йыйыналар. Бынан тыш, бүленгән фондҡа «Дружба» электр бысҡыһы һатып алып, өлкән кешеләргә утын ҡырҡып биреүҙе яйға һалырға уйлайҙар.

— Беҙҙең йәштәр үҙәге хужалыҡ исәбендә эшләй. Эштәр һәйбәт башланды. Хеҙмәтебеҙ халыҡта ҡәнәғәтләнеү тыуҙыра, ярҙамыбыҙҙы ҙур теләк менән ҡабул итәләр. Шуға күрә үҙ сығымдарыбыҙҙы үҙебеҙ ҡаплай алырбыҙ, материаль базаны нығытыуға өлгөшербеҙ, тип ышанам,— ти директор.

**Йәштәр үҙәгендә лә, район комитетында ла егеттәрҙе бер нәмә борсой: демократияға ынтылыш ҡайһы саҡта бөтөнләй кире йүнәлеш ала. Өфөлә йәмәғәтселектең ВЛКСМ өлкә комитетының йәштәр үҙәктәренә ныҡышмалы һөжүмдәрен күрәбеҙ. Кушнаренкола ла ВЛКСМ район комитетын бюрократия оялы тип ғәйепләп, бинаны китапханаға тапшырырға талап итеүҙәр башланған. Һүҙ ҙә юҡ, китапхана халыҡҡа ҙур файҙа килтерә һәм унда шарттар яҡшы булырға тейеш. Ләкин комсомол райкомы бөтә бинаны биләмәй бит, бер нисә бүлмәгә генә урынлашҡан. Уның бүлмәләре КПСС район комитеты бинаһына күсә ала. Тик ҡалған подразделениелар, әйтә уҡ йәштәр үҙәге ҡайҙа урынлашыр? КПСС райкомына бара аламы ул? Рәсми бинаға йәштәр үҙәгенең ихтимал клиенттары бик ирекенләп йөрөргә телəрме? Дауалау әле йәштәр үҙәге директорының бүлмәһендә үткәрелә. Райком хеҙмәткәрҙәре рәсми урында кешеләрҙең сират ойоштороп ултырыуына түҙерме? Бик тә икеләнәм.**

Ә дауаланырға теләүселәр бик күп, яҙылған кешеләр исемлеге июль айына барып терәлгән дә инде. «Башҡаса яҙмай торорға кәрәктер, ахырыһы»,— тип ҡуйҙы Риф, исемлекте күрһәтеп. Йәштәр үҙәгенең был эше кешеләргә файҙалы түгелме? Әллә утын ҡырҡып биреү насармы? Электр сымдар үткәреп, «Ильич лампочкаларын» балҡытыу яҡшы түгелме? Ҡартҡороноң эш эшләтеү өсөн шешә эҙләп йөрөүе яҡшыраҡмы ни? Әллә Кушнаренкола китапхана урынлаштырырлыҡ берҙән-бер урынмы ул ВЛКСМ район комитеты бинаһы?

Демократия бик . һәйбәт прогресс, тик ул бер яҡтан икенсе яҡҡа һуғылыуға әйләнһә, бер яҡшылыҡҡа ла килтермәйәсәк.

Хәҙергә бөтә тормошобоҙ йәштәрҙе ишкар итеүҙең, уларҙы төрлө эшмәкәрлектән ситләштереүҙең бик күңелһеҙ һөҙөмтәләргә килтергәнен асыҡ күрһәтә. Бөтә нәмәгә битараф булыу, алуһыҙлыҡ ҡайҙан килә? Уларҙың мәнфәғәттәрен белергә, тормош һәм эш шарттарын яҡшыртырға, күңелле ял итеү мөмкинлектәре бирергә теләмәүҙә бит был бәләләрҙең сығанағы. Бөгөнгө көндә йәш кешеләрҙең мәнфәғәттәрен ғәмәлдә комсомол ғына хәстәрләй. Һәм уларҙы йәмғиәткә ҡаршы ҡуйырға түгел, ә дөрөҫ йүнәлеш бирергә кәрәк.

Г. РИЗУАНОВА.

# ҺЫНАТМАЙҘАР ЕГЕТТӘР

1989 йылдың яҙында Аҡъяр ауылында «Мәләүезхимстрой» тресының хужалыҡ иҫәбендәге 3-сө төҙөлөш участкаһы (ХСУ) ойошторолдо. Уның төп бурыстары — МПМК базаһын, тимер-бетон изделиелар цехын, бетон иҙмә узелын һәм башҡа ярҙамсы объекттарҙы, әйтәйек, таҙартыу ҡоролмаларын реконструкциялау, котельный төҙөү, торлаҡ һалыу.

Бөгөнгө көндә участкала 60-тан ашыу кеше эшләй. Кешеләр йыйыуҙы дауам итәбеҙ. Коллективҡа тиҙ арала мастер йәки прораб табырға кәрәк. Планда ҡаралғанса, быйыл участка эшселәре 1 миллион 300 мең һумлыҡ капитал һалыуҙар үҙләштерергә тейеш. Әлбиттә, районға ярҙам кәрәк буласаҡ, сөнки үҙҙәренең базаһы юҡ, бөтә материал ситтән килтерелә: Мәләүез, Стәрлетамаҡ һәм күпмелер кимәлдә Ырымбур өлкәһенең поставкалары менән эшләйҙәр. Материалдарҙы күпләп килтереү өсөн тимер юлдың һәйбәт эшләүе мотлаҡ. Автотранспорт менән күпләп ташып булмай, ҡиммәткә төшә, бөтә аҡса шуға китәсәк.

Хәҙергә торлаҡты үҙебеҙҙең хеҙмәткәрҙәр өсөн . төҙөйбөҙ. Күптән түгел 2 фатирлы биш йорт сафҡа индерелде. Өлөгө ваҡытта бәләкәй ғаиләләр өсөн өй төҙөйбөҙ, уны өсөнсө кварталда тапшырырға ниәтләйбеҙ.

Участкала Нурулла Нурмәхмәтов етәкселек иткән ташсылар бригадаһы айырыуса яҡшы эшләй. Эштә оҙаҡлыҡтар тыуһаһын өсөн материалдар менән һәйбәт тәьмин итергә кәрәк. Ҡыҙғаныҫҡа ҡаршы, был йәһәттән бөтәһе лә шыма бармай. Шулай ҙа Н. Нурмәхмәтов егеттәре объекттарҙы һынатмай тапшырырға тырышып, бөтә көсөн һалып эшләй.

И. ҠАҘАНБАЕВ,
«Мәләүезхимстрой» тресының участка начальнигы.
Хәйбулла районы.

# ҠОТЛОЮЛ УҢҒАНДАРЫ

«Искра» колхозы Күмертау ҡалаһы халҡын йәшелсә менән тәьмин итеү буйынса күп йылдар махсус хужалыҡ булып килде. Һуған, ҡыяр, помидор, кишер, кәбеҫтә үҫтереп, Күмертауҙың сауҙа ойошмаларына тапшырҙы.

Әммә йәшелсә үҫтереү менән шөғөлләнеү колхозға килем урынына зыян ғына килтерҙе. Сөнки йәшелсәселектә ергә, техникаға хужа булманы. Был эште башҡарған махсус бригада булһа ла, улар плантацияларҙы тәрбиәләп, үҫтереп өлгөртә алманы. Шуға ла бында ҡаланан күп кеше шефтар эшләне. Мәктәп балаларына ла тынғы булманы, аҙналар буйына колхозға барып йәшелсә утарға тура килде уларға. Ҡаланан кешеләр ташыу өсөн колхоз йыл һайын автоколоннаға меңәрләгән һум аҡса түләне.

Илдә кооператорҙар хәрәкәте тураһында ишетеп-белеп йөрөгән Күмертау шоферы Мөхәррәм Ибраһимов, үҙған йылдың ҡаҙында йәшелсә үҫтереү тураһында хыял йөрөтә башлай. Шул хаҡта ҡалала эшләгән ауылдаштары — бер туған ағаһы Миҙхәткә һәм Азат Яманһаровҡа әйтә. Был хаҡта Азаттың атаһы менән кәңәшләшә.

— Егеттәр, ауылға ҡайтайыҡ та, кооператив төҙөп, кәбеҫтә үҫтереү менән шөғөлләнәйек,— ти Мөхәррәм Әхмәҙи улы Ибраһимов. — Мин иҫәпләп сығарҙым, 15 гектар кәбеҫтәне алһаҡ, моғайын, отолмабыҙ. Ә бер йөйҙә уҡ бә... аҡса эшләп алырға ныҡлы ышаныс бар.

Егеттәр был тәҡдимгә фекергә ҡушыла. Шулай итеп, «Искра» колхозының Ҡотлоюл ауылы егеттәре, байтаҡ йылдар Күмертауҙа эшләгән һәм йәшәгән Миҙхәт һәм Мөхәррәм Ибраһимовтар, ремонт-механика заводы мастеры Азат Яманһаров, уның туғаны, колхозда эшләгән Фуат — дүрт кеше кооператив төҙөй, председателе итеп Мөхәррәмде, бухгалтеры итеп — Азатты һайлайҙар.

**1989 йыл башында колхоз администрацияһы менән договор төҙөйҙәр. Унда 15 гектар майҙанда кәбеҫтә үҫтереп алып, колхоз планын үтәргә һүҙ бирәләр. Колхоз биш йыл файҙаланыуға 20 гектар ер, «ДТ-75» тракторы, культиватор, кәбеҫтә ултыртҡыс бирә, техник ярҙам күрһәтә.**

**Әйткән һүҙ—атҡан уҡ. Егеттәр эшкә дәррәү тотона, иң тәүҙә атайҙары йорттарында кәбеҫтә үҫентеләре әҙерләйҙәр. Азаттың атаһы Нәҫтәр Ямәнһаров — агроном, Мөхәррәмдеке — механизатор, улар егеттәрҙең эшенә бөтә күңелдән ярҙам итә, һәйбәт кәңәштәр бирәләр.**

**Тәүгә кооператорҙар ҡыртланеп, ашҡынып киткән яҙ яҡынлаша. Егеттәр ғариза биреп эштәренән сыға. Ҡотлоюлға ҡайтып, ерҙе сәсеүгә әҙерләнә башлайҙар.**

Көйөргәҙе йылғаһы буйындағы тигеҙ туғай ҡарҙан асылғас та, участкаһы ҡыртыштап әҙерләй, насос һәм һыу торбаларын, ДДН-70 һыу һиптергесен тәртипкә килтерәләр.

15 гектар кәбеҫтәне ҡыҫҡа ваҡытта ултыртып бөтөү еңел эш түгел. Ултыртҡыс машинаны алты кеше хеҙмәтләндерергә тейеш. Был эштә кооператорҙарҙың ғаилә ағзалары актив ярҙамсылар була. Фәүзиә, Ғәшүрә Ибраһимовалар, Алһыу Ямәнһарова һәм Мөхәррәмдең улы Илшат кәбеҫтә үҫентеләрен һәйбәт итеп ултырталар.

Шифалы яҙғы ямғырҙар һәм даими һуғарыу һөҙөмтәһендә үҫентеләр баш күтәрҙе, артабан гөрләп үҫеп китте. Шул уҡ ваҡытта ҡый үләндәре лә ятып ҡалмай, кәбеҫтәләр менән ярышып ҡалҡа барҙы. Кооператорҙар бер көндө лә буш итмәй рәт араларын культиватор менән эшкәртте, әммә арҡырыға механик эшкәртеү мөмкин булмағас, уңған егеттәр ҡул көсөн йәлләмәне. Плантацияла бер бөртөк ҡый ҙа булмаһын өсөн, сәғәт менән иҫәпләшмәй тә тормайҙар, ҡояш ҡалҡҡандан киске эңергә тиклем эшләйҙәр.

Элекке йылдарҙа бында тиҫтәләгән кеше эшләһә лә, ҡый үләндәрен бөтөрә алмай, кәҙ кәбеҫтәне үлән араһынан эҙләп ала торғайныҡлар. Ә быйыл дүрт кеше 15 гектар плантацияны ҡыйҙарҙан таҙа тотоп, бына тигән уңыш үҫтерә. Шәхси ҡыҙыҡһыныу һәм индивидуаль хеҙмәт могжизаһе бына шундайлыр ҙа инде.

Уңышты үҫтереү менән бергә, уны йыйып алыу һәм тапшырыу тағы ла ҡатмарлы һәм мәшәҡәтле эш булып сыҡты. Колхоз планы буйынса улар Күмертауҙағы «Башкируголь» ОРС-ына 230 тонна кәбеҫтә тапшырырға тейеш. Планда ҡаралғандың 70 процентын ҡабул иткәс, ОРС работниктары кооператив кәбеҫтәһенән баш тарталар. Сәбәбе: Украинанан күп кәбеҫтә килтерелгән.

**Етештерелгән продукцияны ҡайҙа ҡуйырға? Кооператорҙар юғалып ҡалмай. Беҙҙең йәмғиәттәге бик йәмһеҙ күренеш —миненеке түгел... тигән ҡараш булманы уларҙа. Шуныһы көн кеүек асыҡ: кәбеҫтәне һатып бөтмәһәләр, ҡулдарына эләккән аҡсаны юғалтасаҡтар. Ваҡытында хәстәрләгән нурғас, әҙер продукцияға эйә табыла. Ишембай ҡалаһы сауҙа ойошмаһынан Ҡотлоюлға күп тонналы машиналар килә. Ә нисек тиҙерәк тейәп ебәрергә? Еңел мәсьәлә түгел был. Уны кооператорҙарҙың өҫкөрлөгө, эшлеклелеге хәл итә. Улар үтилға ташланған металл узелдар, деталдарҙан йыйып бына тигән транспортер әҙерләйҙәр. Механизация тейәү эшен ныҡ тиҙләтә, ҙур машиналарҙы 15—20 минутта тейәп ебәрәләр.**

**Яҡшы хәбәр тиҙ һәм алыҫҡа тарала, тиҙәр бит. Ҡотлоюл кооперативының кәбеҫтә уңышы тураһында хәбәр Ишембайға ,Йомағужала урынлашҡан «Ишгуранстрой» тресы ОРС-ына ла барып етә. Уларҙан да кәбеҫтә алырға күп машиналар килә, тиҫтәләгән тонна продукция алып китәләр. Яҡшы кәбеҫтәне Ырымбур өлкәһе совхоздарынан да килеп алалар.**

— Ул көндәрҙә эш бик күп булды, —ти кооператор Миҙхәт Ибраһимов. — Көнө-төнө эшләнек. кәбеҫтәне ҡырҡыу бик ауыр эш. Машиналар килеүенә өйөмдәр әҙер булды, уларға тотҡарлыҡһыҙ тейәп ебәрергә тырыштыҡ. Шулай ҙа беҙҙе тиҙгес транспортер ҡотҡарҙы. Уны әҙерләмәһәк, кәбеҫтәне ебәреп бөтөү тулҡалып ҡалыр ине. «Башкируголь» ОРС-ынан башҡа ойошмаларға кәбеҫтәнең килограмын 20 тиндән һаттыҡ, улар беҙгә аҡсаны бик аша түләне.

Шулай өлгөрлөк менән эшләү һөҙөмтәһендә кооператорҙар 300 тоннаға яҡын продукция реализацияләй. Һуңғы һөҙөмтә — 38 мең һум аҡса эшләйҙәр. Һәр гектар ер уларға 2-шәр мең һумдан ашыу килем килтерә. Был килемдән кооператив яҙ алынған 6 мең һум кредитты ҡайтарырға, колхозға ер (һәр гектарға 50-шәр һум), техника һәм яғыулыҡ өсөн түләргә тейеш. Башҡа тотоноуҙарҙы ҡаплағас, ҡалған килем кооператорҙарға ҡала.

Кооператив коллективы алдағы йыл уңышы тураһында хәстәрлек менән йәшәй. Үҙҙәренең аҡсаһына Киров исемендәге колхоздан 1800 һумға теплица һатып алды. Уны Ҡотлоюлға килтереп ултырттылар ҙа инде. Унда иртә йәшелсә, рассада үҫтерәләсәк.

— Беренсенән, —ти кооперативтың бухгалтеры Азат Ямәнһаров, — колхоз бер йылда ла планын үтәй алмай ине. Ә быйыл кәбеҫтә һатыу планын арттырып тултырҙы. Икенсенән, колхозды йәшелсә үҫтереүҙән килгән зыяндан ҡотҡарҙы, өсөнсөнән, йәшелсә үҫтереүҙән бушаған егерменән артыҡ ҡатын-ҡыҙ һәм ир-ат башҡа эштәргә күсерелде.

— Дүртенсенән, — тип һүҙгә ҡушыла Мөхәррәм Ибраһимов, — Беҙ үҙ көсөбеҙ менән күп эш башҡарыуға, кооперативтың уңышҡа ирешәсәгенә ныҡлы ышандыҡ, алдағы йылда нисек яҡшыраҡ һөҙөмтәгә өлгәшергә һығымталар яһаныҡ. Әммә колхоз договорҙа ҡаралған шарттарҙы үтәп еткермәне. Уларҙы ентекләп әйтеп тормайыҡ, алдағы йылда колхоз идараһы беҙгә ярҙамын яңһыртыр тип ышанабыҙ, сөнки беҙҙең коллектив дөйөм хужалыҡ экономикаһын күтәреү өсөн көрәшә.

Уңыш юлдаш булһын һеҙгә, Ҡотлоюл уңғандары.

**М. СОЛТАНОВ.**
**СССР Журналистар союзы ағзаһы.**
Күмертау.

**Мәҡәләгә гонорарҙы автор «Урал» башҡорт халыҡ үҙәге фондына күсерә.**

Иглин үлсәү заводында комсомолец Таһир Әбделкәримов өсө йыл инде слесарь-йыйыусы булып эшләй. Ярты йыл элек ул 4-се участкаға күскән. Яңы һөнәрҙе икеөс аҙнала өйрәнеп, үҙаллы эшләй башлаған. Бында уны алты ҡуллы осҫа тип йөрөтәләр, сөнки ҡулынан килмәгән эш юҡ. Ышаныслы кеше. Һәр саҡ ярҙамға килергә әҙер торғаны өсөн цех комсомол ойошмаһы уны комсорг урынбаҫары итеп һайлап ҡуйған. Йәмәғәт эштәрендә актив ҡатнаша, йәштәр тормошо менән һулап йәшәй.

**Ю. КӘРИМОВ фотоһы.**

## • Белгес кәңәше

**РСФСР-ҙың Европа территорияһын беҙ йыш ҡына Үҙәк Ҡара тупраҡлы зонаға һәм Ҡара тупраҡлы булмаған зонаға бүләбеҙ. Ҡара тупраҡлы зонала уңдырышлы гумус ҡатламы уртаса 50—60 сантиметрға етә, матдәләргә бай гумус тупрағы 7—9 процент тәшкил итә. Ә бына Ҡара тупраҡлы булмаған зонала аҡһыл-һоро, көл төҫөндәге һәм һоро урман тупраҡтары ғына, уларҙа гумус ҡатламы 25 30 см, ә туҡлыҡлы гумус 3.5 процент тәшкил итә.**

**Һуңғы йылдарҙа Ҡара тупраҡлы булмаған зонала ауыл хужалығын күтәреү өсөн дәүләт байтаҡ программа ҡабул итте. Капитал һалыуҙар артты, техника күберәк бирелә башланы. Колхоздарға һәм совхоздарға дотация бүленә. Продукцияны хөкүмәт Ҡара тупраҡлы зона хаҡынан ҡиммәтерәккә һатып ала, дәүләт заданиеһы ла (дәүләт заказы) кәмерәк. Беҙҙең Башҡортостан был зонаға инмәй. Шул уҡ ваҡытта күрше Пермь өлкәһе керә. Ә бына Татарстандың бер нисә районы Ҡара тупраҡлы булмаған зонаға, ә ҡалғандары Ҡара тупраҡлы зонаға индерелгән.**

# ТӨНЬЯҠ РАЙОНДАРҘЫҢ ТУПРАҒЫ

Республикабыҙ, урман-дала зонаһы иҫәпләнеп, Ҡара тупраҡлы ерҙәргә ҡараһа ла, бик ҙур майҙаны гумусҡа ярлы урман тупрағынан тора. Гумус ауыл хужалығы биләмәләренең 27,1 процентында ғына (мәғлүмәттәр «Волгогипрозем» институтының Башҡортостан филиалынан алынды), ә көлһыу, башҡаса әйткәндә, кәҫле-көлһыу тупраҡ — 15,7 мең гектар. Шуның 11 мең гектары — һөрөнтө ерҙәр.

КӘҪЛЕ-КӨЛҺЫУ ТУПРАҠ республиканың төньяҡ райондарында ҙур булмаған майҙандарҙа, элек ылыҫ һәм ылыҫлы япраҡлы урман булған ерҙәрҙә барлыҡҡа килгән. Ул ҡатлам көл төҫөндә булыуы менән айырылып тора. Ә урманда ағастарҙы киҫкәс, үлән гумус ҡатламы, кәҫ барлыҡҡа килтерә, сөнки көлһыу тупраҡ ағас үҫентеләре төбөндә була. Йылдар үтеү менән гумус ҡалынлығы 20 сантиметрға етә.

Кәҫле-көлһыу тупраҡ әсе булыуы менән айырыла. Ә әселекте белдергән билдә — шул ерҙәрҙә ваҡ ҡырыҫлар үҫеүендә. Әҙбизләһәң, бындай тупраҡта әселек бөтә һәм теләһә ниндәй культура үҫә ала. Кәҫле-көлһыу тупраҡ гумусҡа ярлы була, ни бары 1,5—2 процент ҡына тәшкил итә. Ә 70-се йылдарҙағы тәрән һөрөү кампанияһы ваҡытында тупраҡ 28-30 сантиметрға аҡтарылып, көлһыу ҡатлам ҡыҙыл балсыҡ менән буталды.

Уңдырышлы ҡатламды арттырыу өсөн тиреҫ, торф һәм башҡа органик ашлама индерергә кәрәк. Әсе тупраҡҡа фосфор бик файҙалы. Минераль ашлама индерелгән йылды мул уңыш алып була. Мәҫәлән, Белоруссияла тупраҡты яҡшылап эшкәрткән хужалыҡтар гектарынан 30-40 центнер күләмендә тотороҡло уңыш үҫтерә. Польшала һәм ГДР-ҙа ла кәҫле-көлһыу тупраҡта 50-шәр центнер иген йыйып алалар, бигерәк тә арыш, арпа һәйбәт үҫә.

Элек Башҡортостанда ла бындай ерҙәргә етен, киндер генә сәсәндәр. Был культура әсе тупраҡ ярата. Колхозсылар һуғыш йылдарында һәм унан һуң да киндер менән көн күргән. Төньяҡ райондарҙа ҡайһы бер иҫкә таларҙа етен орлоғон төйә торған килеләр, һабағын тылҡый торған ҡоролмалар әле лә һаҡланған. Оло кешеләр һүҙҙәренә ҡарағанда, киндер аш бик туҡлыҡлы, тәмле ризыҡ булған.

Бынан тыш, Башҡортостанда һоро урман тупрағы бар. Ул республиканың төньяҡ райондарында, бигерәк тә киң япраҡлы ағас урмандары тирәһендә ҙур-ҙур майҙанда таралған. Ҡатнаш урман янында ла бар. Ағиҙел ярында ундай ерҙәр элек урман үҫкән урындарҙа, шулай уҡ далала һирәк осрай торған урман ағастары аҫтында барлыҡҡа килгән. Уның майҙаны 1 миллион 962 мең гектар, шул иҫәптән һөрөнтө ерҙәр — 1540 мең гектар. Ауыл хужалығы биләмәләренең барлыҡ майҙаны 7 миллион 282,5 мең гектар.

Һоро урман тупрағы, уңдырышлы гумус ҡатламының сифатына ҡарап, 3 төргә бүленә.

АҠҺЫЛ-ҺОРО ТУПРАҠта уңдырышлы гумус ҡатламы аҡһыл-һоро төҫтә, 15 20 см. ҡалынлыҡта була, саф гумусы 2,5—3 процент тәшкил итә. Беҙҙә был тупраҡ та тәрән һөрөлгән, гумус ҡатламы аҫта ҡалды, ә ерҙе ҡәстәктаһыҙ һөрергә кирәк. Әҙбизды ҡуйыртмайынса керетергә мөмкин, гектарына 3—4 тоннаға тиклем һипһәң дә зыян булмай.

ҺОРО ТУПРАҠ — һоро төҫтә. Уны һөргәндән һуң, көл һымаҡ аҡһыл матдә айырылып тора. Уңдырышлы ҡатлам 25—30 см, гумус —4,6 процент тәшкил итә. Бында ер әсе, гектарына 2—3 тонна әҙбиз индереү талап ителә. Тәрән һөрөргә ярамай. Ә беҙ ҡарап тормай һөрҙөк һәм ҡыҙыл балсыҡты аҡтарып сығарҙыҡ.

ҠАРА-ҺОРО ТУПРАҠ республикала киң таралған, ул бөтә райондарҙа ла бар, тонок ҡара төҫө менән айырылып тора, уңдырышлылығы буйынса ҡара тупраҡҡа яҡын. Гумус 5—9 процентҡа етә, ҡалынлығы уртаса 35 см. була. Ныҡ әсе түгел, шуңлыҡтан әҙбизләү менән мауығырға ярамай, әселек картограммаһын өйрәнеп, бик аҙ дозала, гектарына 0,5—1,5 тонна ғына индерергә кәрәк. Унда ла бөтә майҙанға түгел, ә әсе ерҙәренә генә. 20—22 сантиметрҙан тәрән һөрөү тыйылырға тейеш, юғиһә уңдырышһыҙ һары балсыҡ өскә сыға.

Шулай итеп, республикабыҙҙа Ҡара тупраҡлы зонаға ҡарамаған ерҙәр майҙаны ауыл хужалығы файҙалана торған территорияның өстән бер өлөшөнә яҡын. Уңыш түбән, гектарынан уртаса 11 центнер ғына иген алабыҙ. Әммә тейешле технология ҡулланғанда уны ҡырҡа күтәрергә була. Бының өсөн, республиканың төньяҡ райондарын Ҡара тупраҡлы булмаған зонаға керетергә кәрәк. Шул саҡта дәүләт дотацияһы Пермь өлкәһендәге кеүек булыр ине. Ауыл хужалығы продукцияһын дәүләт юғарыраҡ хаҡҡа һатып алырға тейеш, ә минераль ашламаны хужалыҡтарға бирһенсә арзаныраҡ хаҡҡа бирһендәр. Ашламаларҙан файҙа ҙур буласаҡ.

**Х. САФИУЛЛИН,**
**биолог.**
Өфө.

# Башҡорт думбыраһы

## йәки музыка ҡоралының яҙмышы тураһында

Былтыр декабрь айында «Урал» башҡорт халыҡ үҙәгенең I йыйыны булып, унда халҡыбыҙҙың өлгәшкән уңыштары менән бергә, матди һәм рухи артталыҡҡа килтергән байтаҡ сәбәптәр билдәләп үтелде һәм бындай болғонлоҡтан сығыу юлдары ла тәҡдим ителде. Сығыштар араһында ла, йыйын барышында бирелгән һорауҙарҙа ла, башҡорт музыка ҡоралдарын ни өсөн һаман аяҡҡа баҫтырмайҙар, тигән көйөк һорауҙар ҙа күп булды. Һорауҙарҙың күбеһенә йыйынға килгән етәкселәр яуап бирҙе, яуапһыҙ ҡалған һорауҙар ҙа етерлек. Данлыҡлы оҫтабыҙ Вәкил Шөғәйепов ҡурайының ни тиклем борма-борма һикәлтәле-кәртәле юлдар үтеүен, ҡурайҙы күпләп етештереү өсөн бүлмә юллауҙа иң тәүге юлдарҙы асыуҙа ҡатнашыусыларҙың береһе булараҡ, беләм. Башҡорт думбыраһы әйһәү ҙа күҙгә күренмәгән ҡаршылыҡтар арҡаһында, танылыу таһканлан һуң да, бойомға ашмай ятамы икән әллә? Рәсмиҙәрҙең иң рәсми урынында, БАССР Министрҙар Советы эргәһендә Башҡорт халыҡ музыка ҡоралдарын өйрәнеү, етештереү һәм пропагандалау буйынса төҙөлгән республика комиссияһында ҡаралғайны бит һуң думбыраны күпләп етештерә башлау мәсьәләһе. Республикабыҙҙың иң абруйлы кешеләренән профессор, композитор, СССР-ҙың халыҡ артисы Заһир Исмәғилев, филология фәндәре докторы, профессор Ғайса Хөсәйенов, Өфө дәүләт сәнғәт институты ректоры, профессор Зиннур Нурғәлин һәм башҡа бик күп ғалимдар, сәнғәт институтының халыҡ инструменттары кафедраһы уҡытыусылары тотош ҡатнашҡайны ла бәһәл! Ҡарар ҡарар өсөн генә ҡабул ителә лә, һыуға һәнәк менән яҙып ҡуйғандай, тулҡын аҫтында ҡаламы икән әллә? Хәҙер өсөнсө йыл китте бит инде ул ултырыш үткәнгә.

Газета уҡыусы иптәштәрҙе лә ултырышта һөйләнгән, әйтелгән фекерҙәр менән таныштырып үтәйем.

Ултырыш башланғас, Әбхәлиҡов менән Ғәниев башҡорт думбыраһында уйнап ишеттерә. Шунан БАССР-ҙың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре З. Х. Ғәбәйҙуллина:

— Былтыр ошо уҡ комиссия Вәкил Шөғәйепов эшләгән думбыраны тыңлап ҡарағандан һуң, байтаҡ ҡына иҫкәрмәләр әйтте, музыка инструментын камиллаштырыу йәһәтенән тәҡдимдәр индерҙе. Быйыл оҫта уның камиллаштырылған вариантын тәҡдим итә. Әгәр комиссия яраҡлы тип тапһа, БАССР Музыка йәмғиәте уны күпләп етештереү эшен башлаясаҡ, — тине.

Вәкил Шөғәйепов думбыра ҡылдары әлегә балалайканыҡы икәнлеген һәм күпләп етештереү башланһа, уны ат ҡылы менән алмаштырасағын, ул саҡта инде яңғыраштың хас башҡортса буласағын алдан әйтеп үтте. Институт уҡытыусыһы А. К. Савицкий башҡорттарҙа думбыра булғанмы һуң? — тип ҡыҙыҡһынғас, профессор Ғайса Хөсәйенов сәсәндәрҙең борон думбыра сиртеп уйнауын, эпос әйтеүселәрҙең думбыраға ҡушылып көйләүен бәйән итә, композитор Айрат Ҡобағошов-та 40—50-се йылдарҙа Баймаҡ, Әбйәлил, Ырымбур яҡтарында халыҡта думбыра һаҡланыуы хаҡында һөйләй. Башҡорт ғалимы Ялсығол Тажетдин башҡорт думбыраһының төҙөлөшө тураһында яҙып ҡалдырған. Яҙма Ҡазан архивында һаҡлана.

— Рус думбыраһын да юғалған ерҙән Андреев аяҡҡа баҫтырҙы бит, — ти Ғайса Хөсәйенов.

Сәнғәт институты уҡытыусыһы Б. П. Тевс думбыраның халыҡ араһында таралып китеү-китмәүенә, халыҡтың уны ҡабул итеү-итмәүенә шикләнә. Заһир Исмәғилев: «Ҡаҙаҡтарҙа хәҙерге Ҡорманғазы халыҡ инструменттары оркестрына нигеҙ һалынғанда, бер генә думбыра ине. Әлбиттә, думбыраны матур уйнағанда, халыҡ үҙ музыка инструментын ҡабул итер, насар уйнаһаң, ҡабул итмәҫ. Ана Фәрит Камаев ҡайҙалыр тағы бер башҡорт музыка ҡоралы күреп ҡайтҡан. Бәлки, думбыра ла һаҡланалыр? Ҡобайыр — башҡорт халҡында иң киң таралған ижад. Уны ҡурайға ҡушылып әйтеп булмай, шулай булғас, Ғайса Хөсәйенов хаҡлылыр, тип уйлайым, булған беҙҙең халыҡта думбыра. Тевс иптәш, бында халыҡ ҡабул итәме-юҡмы, думбыра кәрәкме-кәрәкмәйме, тип фәлсәфә һатырға түгел, ә етештерә башларға һәм уҡыу программаһына индереү мәсьәләһен ҡарарға кәрәк. Партиябыҙ үҙе юғалған байлыҡты кире аяҡҡа баҫтырыуҙы талап итә.

Заманында Башҡортостанда тиҫтәләгән генә ҡурайсы ҡалғайны. Ғата Сөләймәнов тырышлығы менән ана ниндәй киң ҡолас алды был хәрәкәт. Мин ышанам, думбыраны ла шундай бәхетле яҙмыш көтә».

— Думбыраны пропагандалау эшен беҙ үҙ өҫтөбеҙгә алабыҙ, — ти думбырасы булып танылған Риф Сөләймәнов. Ғалим Фәрит Камаев Алтайҙа башҡорт думбыраһына оҡшаған думбыра булыуын, ғөмүмән, ундағы халыҡ менән башҡорт халҡы музыка ҡоралдарының нык оҡшаш булыуын әйтә, Вәкил Шөғәйеповты унда ебәрергә лә тәҡдим була. Думбыра тауышын ҡабат-ҡабат тыңлап та ҡарайҙар был ултырышта, шунан РСФСР-ҙың атҡаҙанған артисы Р. Ю. Шәйхетдинов думбыра өсөн репертуар юҡлығын да әйтеп һала (башта репертуар, шунан һуң инструмент булдырыла икән дә!) Заһир Исмәғилев, думбыра өсөн әҫәр яҙасаҡмын, тип был мәсьәләне лә хәл итә. Вәкил Шөғәйепов инструментының етешһеҙ яғы табылманы. Тик халыҡ инструменттарының үҙенсәлеген аңламаған ҡайһы бер иптәштәр генә, тауышы сағыу түгел, тип ҡарағас, Фәрит Камаев Алтай халыҡтарындағы думбыра яңғырашының да ошолай уҡ булыуын, был башҡорт халҡы инструменттарына хас үҙенсәлек икәнлеген аңлатып бирә. Башҡорт дәүләт сәнғәт институтында эшләп тә халыҡҡа хас үҙенсәлектәрҙе белмәгән, һаман төшөнә алмаған уҡытыусылар булыуы ғәжәп!

Ижади комиссия күпселек тауыш менән думбыраны ҡабул итә һәм күпләп етештерә башларға тәҡдим итә.

Әммә, әммә...

Оҫтаның мастерскойына юл алдым. Әллә нисә төрлө думбыра ята бында, һәр береһе үҙенсәлекле яңғырашлы. Оҫта илһамланып уйнап ишеттерә.

— Ярты һаулығымды ҡурай өсөн көрәш алғайны. Быныһына көс-ҡеүәтем етмәҫ, ахыры, — тине. Һорашып торманым. Тик ҡурай эшләү өсөн рөхсәт, бүлмә алыу юлын күҙ алдына килтереп, тәндәрем сымбырҙап ҡуйҙы. Үҙгәртеп ҡороу елдәре килеп етмәнеме ни беҙгә һаман? Башҡорт думбыраһы үҙенә юлды ҡурайға ҡарағанда еңелерәк ярмаҫмы? Ни эшләп беҙҙең республикала һәр яңы, һәр яҡшы, аҙаҡ «мин эшләттем дә мин булдырҙым» тип күкрәк һуғып йөрөрлөк эштәр башта шул уҡ «маһир ирҙәр» арҡаһында тотҡарланып ята һуң? Аңлашылмай. Диалектика закондарына ҡабат күҙ йүгертеп сыҡһам да аңламайым, сөнки ундағы закондар буйынса хәрәкәт, халыҡ үҙенә үҙе юл ярырға тейеш, ә беҙҙең республикала ысынбарлыҡ нәҡ киреһен күрһәтә.

**Мәрйәм БУРАҠАЕВА.**



ҺҮРӘТТӘ: Өфө гарнизоны һалдаттары «Еңеү паркында». Р. МӨХӘМӘТОВ фотоһы.

# Әҙәбиәт

Башҡорт шәжәрәләре ҡанунында үрелгән был ҡобайырҙы яҙыусының «Ерем, кешеләрем» тигән әлегәсә бер ҡайҙа ла баҫылмаған киң күләмле романынан өҙөп алдыҡ. Математика формулалары тәбиғәтенә хас тығыҙлыҡ менән аҙ күләмгә һыйҙырылған ғәҙәти түгел тарихи мәғлүмәттәр уҡыусыға еңел генә бирелмәүе лә ихтимал, сөнки тәрән тарихыбыҙ уны өйрәнеүсеһенән ифрат түҙемлек, ныҡышмалылыҡ, төрлө парадокстарға ла әҙер булыуҙы талап итә. Халыҡтың алыҫ үткәне менән етди ҡыҙыҡһыныусы, уның юйылған эҙҙәрен юллап табырға тырышыусы йәш күңелгә иркен белем донъяһына артабанғы үҙаллы сәйәхәтендә тәүге юҫыҡ булыр был юлдар, бәлки. Шул уҡ ваҡытта ул автор концепцияһының етешһеҙлектәрен дә күреп алыр, был иһә уны баш ватып уйланырға, сәмләнергә, автор менән ихлас бәхәсләшергә һәм бойондороҡһоҙ эҙләнергә лә этәрер.

Алыҫ бабаларыбыҙ ҙа был донъяның килеп сығышы, тереклектең башланышы менән нык ҡыҙыҡһынған, шуның төҙөн моделен дә төҙөгән үҙ аңында. Шундайҙың иң тәүгеһе — тереклектең баш эйәһе итеп Әсә (Ас) балыҡ менән Ир (Ар) балыҡ һәм улар мөхиттә һыу (Аҡ) һаналған миф булыр, был иһә иҫке картографик нигеҙен дә тәшкил итә — ике балыҡ күтәреп тотоп тора донъяны ул боронғо карталарҙа.

Шулай итеп, бөтәбеҙҙең башланғысы (эйәһе) Ас Ар Аҡ (Асар Аҡ). Ошо Асар Аҡ эйәбеҙ ауыҙынан бәйән ҡылына ҡобайыр. Уны төп текст аҫтындағы иҫкәртмәләре менән бергә бәйләп уҡыу мотлаҡ.



Игелек ҡыл да һыуға һал — балыҡ белер, балыҡ белмәһә — халыҡ белер.

Башҡорт халыҡ мәҡәле.

# АСАР АҠ ҠОБАЙЫРЫ

Төпһәҙкүлдең йөҙө бөгөн болоҡһоу, ямаһһыу. Һыуы уның ҡарағурғаш һымаҡ төнйөрәп ята. Бер тамсы ла һелкенмәй, бер тулҡын да талпынмай. Күктең ҡобараһы менән һыуҙың ҡобараһы бергә тоташҡан. Ҡобараһы осҡан сеңгел төпһәҙлеге менән баҡҡан донъяға. Төпһәҙкүлдең шығырым керпектәре, ҡара талдар, төн ҡараһын ҡымшатмаҫҡа күл тиләһен боҡоралап һыйсыл һағайып ҡалған. Көйәҫле ел, елкенмә, ҡусҡыл ҡыяҡ, һелкенмә, төнкүбәләк, елпенмә! Был мәҙҙәттә ғәләм тынырға тейеш. Уны тыңларға тейеш! Ерҙең йөрәкһеүе менән йөрәкһенеп уйлана Ул, асыуҙары әскәйенә һыймайынса тулғана Ул, әҙәмдәрҙең өһелһеҙлегенән асырғанып һыҙлана Ул, ҡуҙлана Ул, һүҙләнә Ул, һөйләнә Ул, Асар Аҡ. Төпһәҙкүлдең асырғанған әсәкәйе Асар Аҡ, һыу эйәһе Асар Аҡ. Асар Аҡай тип әйтһәгеҙ, булалыр (А) Сараҡай — Сарағай йә Сурағай... Төпһәҙкүлдең төбәндәләр төп әсәбеҙ Сурағай. Асар Аҡ тип, Аса-Раҡ тип, Әсә-Рух тип атауҙар ҙа булғылай — «рух» һүҙебеҙ, «раҡ» һүҙебеҙ ана шунан килгеләй... Асар Аҡтан тыуғандарҙы Асар-Аҡ-ан тип йөрөткән бабалар (сығанаҡ килеш ялғауылыр «-ан» тип хәҙер табалар). Асар Аҡтан таралыусы Асар Аҡан тоҡомдары Асар-Аған аталмыш. Асар-Аған тора-бара Асарған тип әйтелмеш, Үҫәргән тип йөрөтөлмөш, ҡыҫҡартылып Сар тигән дә бар имеш. Шул Асарған (Үҫәргән) батшалары Саргон тиеп данланмыш, данланмыш та, ҡанланмыш. Сар тигәне булған «царь»; Асар Аҡ та — «царь Аҡ»тыр, «аҡ батша» һәм «белый царь» — икеһе лә бер йәптер... Ғәскәр башлығы Сар-«царь», тимәк, уға буйһоноусы бүре-ҡаскар[35] ҙа (хәҙергесә — ғәскәр ҙә) бабаларҙың һөнәре. «Бүре-ҡаскар» тигәне — «бүрек-аскар» рәүешле лә әйтелгән, шунан «бүлек-аскар» тип, йәнә «волк-аскар» тип, «волк» иһә «полк» тип тә үҙгәрмеш, хәҙер ҙә шул әйтелмеш...

Сар-ҡаскар тип аталған ил ғәскәренең башлығы. Сар тарихын яҙғандар, ти, үҙәге аҡ ҡый-суптән[36] ҡыйып алған аҡ тапҡа — боронғоса ҡый-тапҡа, хәҙергесә китапҡа. Сар тарихы яҙылмыш шул китап, ти, аталғандыр боронғоса сар-ҡыйтап. Заманалар уҙған һуң, сабаталар туҙған һуң, аҫта ҡалған сар-батша, өҫкө ҡалҡҡан яҙыусы — сар-китапты төҙөүсе. Сар-китап тип аталып, сәркәтип тип маҡталып, ғәрәпкә лә киткән, ти, беҙҙең китап яҙыусы. Ғәрәп һүҙе тигәнең — үҙебеҙҙең һүҙ, ҡусты...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

*Асар Аҡан һүҙенән «аҫыл-ра конь» табылыр, ә «конь» — урыҫ атылыр.* Асар Аҡан-ат тиһәк, «ат»ты. «атай» тип белһәк, ошо мәғлүм булалыр: Асар Аҡтан яралған беҙҙең тәүге аталыр — атайыбыҙ «конь-ат»тыр, «конь-ат» — ирге «ҡанат»тыр. Икенселәй аңлаһаҡ, шул уҡ «конь-ат» — «Көн-ут»тыр; ерҙән бауға бауланыр, көн дә күктә әйләнгән, бауға ...гән[37] Ҡояштыр. Ҡояштыр ҙа көн-уттыр, «конь-ат»тыр ҙа «ҡанат»тыр. Үҫәргәндәр тоҡомо ҡанатланған-атланған, Асылыкүлдән таралған арыу белмәҫ конь-аттыр, ҡанаттыр...

«Үҫәргәнат» тигәндән, «Осор-Ҡанат» тигәндән «анат» тигән өләшсә бирәләр тос төшөнсә — «ир-ат» менән барыбер: боронғораҡ әйтелгән «арат» кеүек «анат» ул Үҫәргәндең үҙе ул. Шул «анат»ты «ант» тиеп, ә урыҫса «анты»[38] тип йөрөтәләр китапта — хәҙер китап һүҙе ул, Үҫәргәндең үҙе ул...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

**Асылыкүлдән ҡарпыған аҫыл конь-ат ярһыған — көн яғына тартылған, Аҫыл ир-ат (анат) Үҫәргән йүгән-эйәр кейҙергән — атланған шәп конь-атҡа — ир ырыҫы ҡанатҡа, юлланған тап көньяҡҡа. «Үҫәргән»дән — «Үһәргән», «Үһәргән»дән — «Үгүргән» тип әйтелеш үҙгәргән, Шул «Үгүргән» — «Гүргән» тип, ә торараҡ «Гиркан»[39] тип оло диңгеҙ аталған — Үҫәргәндәр диңгеҙе. Һәм көнсығыш ярында ҡалҡҡан Гүргән ҡалғаһе — Үҫәргәндәр ҡалаһы. Үҫәргән-даньи — Сурхандарья, Үҫәргәндарья — Сердарья (Сыр-дарья), Үҫәргәндәр йылғаһы...**

**Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!**

**Шул Үҫәргән-Асарған һаман үҫкән-артынған, көн яғына тартылған — Ил-Бүрәәсә[40] тартылған ул, артылған. Уйына артылған ул, артылған. Илек-дәүләт ҡорорға, илаулап торорға Ил-Бүрәәсә тау буйында бер тоҡомон ҡалдырған — Бүрәәсән[41] тоҡомон ҡалдырған. Бүрәәсән дәүләте — «Бүрәәсә иле» (Берсилип) тип аталған, маҡталған... Үҫәргән һаман артынған, артабан көнгә тартылған, Ҡаңғырат[42] тауын артылған. Шунда дәүләт ҡорорға, илауланып торорға Ҡаңғы ир-ат[43] ҡалдырған. Көнгә һаман тартылған, тартылған да тартылған. Үҫәргән, ти, бер заман үҙе һымаҡ Уралдан ҡубынған бер ғәләмгә — Асабаар — Субар тип, Субар тип тә Сумар тип, Сумар тип тә Шумер тип аталған ҡан-ҡәрҙәштәр иленә, ти, Түгәр[44] һәм Ифрат[45] йылғаларының аралында тарыған. Был саҡ Ғайса пәйғәмбәр тыуасаҡ бер йылғаса, әйтһәк егер китапса, беҙҙең эраға тиклем 24-се, ти, дәү быуат заманаһы, ти, булған. Сумар-Шумер батшаһы Олоуғылсаҡнешем, үҙ тәхетен ҡурсалап, бирешмәскә тырышҡан. Ә Үҫәргән-Асарған, ныҫҡа әйтһәк, ти, Сарған-а китапса шул Саргон-батша килгән ҡомарып, алтын тәхет алам, тип. Шумер-батша һуғышҡан, йә Саргонды салам, тип, йә башымды һалам, тип. Әммә эйә Асар Аҡ Үҫәргәнде ҡурсалап, Шумерҙы, ти, ҡыйратҡан. Сар-ғәскәре Саргондың бөтә Көсә Азия ҡалаларын тәҙләткән — Түгәр, Ифрат йылғалары Сар иленә әй иткән. Шунан һуң, ти, был ерҙе иңле күрше дәүләттәр Сар өйөһө тип йөрөткән...**

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

*Ил-Бүрәәсә тау буйлап* Бүрәәсән-Бөрйән киткән, ти, ҡарап ҡояш байышҡа. Барып сыҡҡан юлайҡан ер ҡапҡаһы Ҡапҡастан[49]. Көләс-диңгеҙ[50] яғынан Бүрәәсә[51] һыуы буйына. Көтөп шунда көтөүҙәр, игеп йәнә игендәр, һалып сала[52]-ҡалалар, үрсегән дә бүленгән Бүрәәсән ике тармаҡҡа береһе киткән көнбайышҡа, икенсеһе көнсығыш — икеһе ике яҡҡа. Көнбайышҡа киткәне Балтик диңгеҙ буйында, Төньяҡ диңгеҙ ярында мәңгелеккә төпләнгән. Кәмә-елкән торғоҙоп, диңгеҙ кисеп, ил гиҙеп, ерҙәр асып данланған. Бүрәәсәндән — Бүрҡән тип, бер ғәләме Бүрес тип, аҙаҡ килеп Прус тип ул халайыҡ аталған, яугир зат тип маҡталған. Әсә телен онотоп, күрше телен үҙ итеп, немец, француз, швед тип аҙаҡ үҙен атаған[53]. Әммә әсә теленән — Бүрәәсән-Бөрҡән һүҙенән — тик һиреҙ йәҙ һүҙ генә был көнгәсә һаҡланған («Прус теле» китабына тупланған)...

Бүрәәсән ыңғар тармағы — көнсығышҡа тартҡаны — ҡайтып еткән боронғо атайсалы Уралға, уралынған урманға, Ағиҙелгә, тауҙарға. Исеме лә ҡалған, ти, «Бүрәәсән»дән «Бөрйән»гә...

Бүрәәсән Бөрйәндән тағы төрлө замандар, икеһе ике Балҡанда ике Болғар[54] ҙа ҡоролған, дәүләт булып данланған[55]...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Үҫәргәндең ҡалдырған — Ҡаңғырат тауға ҡаңғырған — Ҡаңғы ир-ат тармағы, тау буйына таралып, көнсығышҡа ҡарай. Ҡарай-ҡарай үтте ул, үҙенсә итте ул Инд йылғаһын көнсәсе, Ҡомайылғаһын үткәсе йәннәтләләр[57] тауға ... Океанға тутай кер арбаны: тутелгән кер арбаны: үҙ исемен ..., шул кор һыуҙы мәңгегә Ҡаңғы[58] тиеп атаны, шунда булды ватаны. Күршеләргә ҡыҙ биреп, үҙенә лә ҡыҙ алып, теле бергә буталды. Ул тел аҙаҡ китапса «санскрит» тип аталды, үле телгә һаналды. Әммә, уҡып ҡараһаң, «санскрит»та күрәһең бик күп беҙҙең ғәзиз һүҙ — башҡорт теле ятҡанды[59]...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Ҡаңғы ир-ат үлмәгән, теле уның бөтмәгән — мең-мең йылдар буйына тупраҡ уны күммәгән, күммәгән. Арба егеп бер заман, ҡаңғырышып бик яман, Ҡаңғы ир-ат ҡалдығы ҡайтып еткән Уралға — тәүге тойәҡ торалға, мәңге тороп ҡалырға. Бөгөн дә ул көн итә, әсә телен үҙ итә, балаларын үҫтерә тәүбабалар тойәҙе Асылыкүл буйында, Ҡаңғы-Торкәй ерендә.

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Асарғандан-Сарғондан, аҙағыраҡ Сәр, Һундан күп тармаҡтар таралған, ҡәбиләләр яралған. Әммә ырыу йәҙрәһе һаман үҙен һаҡлаған — Үҫәргән тип аталған. Көньяҡ киткән юлынан ҡайтҡан кире төньяҡҡа — тәүтөйәге Уралға, мәңгелеккә торорға. Атайсал көньяғында — тас Үҫәргән юлында торалыр ул һаман да.

**Әйттем һеҙгә бер юлды, тик бер юлды, бер юлды, ә ул юлдар дүртәүҙер: атайсалдың дүрт юлы дүрт тарафҡа илтәләр. Шул дүрт юлдың өс осо — өс ҡәбилә юлылыр. Ә дүртенсе тармағы, тармағының ослағы — мәңгелек түң төн яғы — Тәңренең ул юлылыр. Өс ҡәбилә — өс таған — Атан-Тәңре улылыр, улылыр ҙа ҡыҙылыр. Ә дүртенсе ҡәбилә — Атан-Тәңре тотҡаһы — Асабалыр был ерҙә, бойороусы ул өсәүгә: өс тағандың өҫтөндә ҡаҙан һымаҡ икән дә... Тимәк, бына ни ғилләː дүрт юлда дүрт ҡәбилә — беренсеһе Асаба, ҡубынмай ул башҡаса — ҡала мәңге был ерҙә, хеҙмәтсе ул Тәңрегә. Икенсеһе — Абыҙ ул, көнсығышҡа уның юл. Өсөнсөһө — Үҫәргән, көньяҡҡа ул юл ярған. Дүртенсеһе Орос ул, Ырыҫ ул да Урыҫ ул, көнбайышҡа уның юл... Тағы шуны әйтәйем, дүрт тармаҡлы дүрт юлды тәҫвирләтеп бирәйем: балаҫтарға баҫылған, аҫаларға аҫылған, биҙәктәргә биҙәлгән сатраш-тәре булыр ул. Ә иң тулы һыҙаты — ата-баба ҡөҙрәте — Асаба-Әстән[60] булыр ул. Свастика[61] булыр ул! Свастика тимәктер — башҡорттоң дүрт юлы ул, донъяның дүрт ҡулы ул — ишараты шуның ул!**

**Дүрт ҡәбилә юлының тик береһен һөйләнем, ҡуҙғаллатып һөйләнем — ҡалған өсөн тейләнем. Кәрәк булһа, бер заман уларын да һөйләрмен, көйләрмен...**

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Мин, Асар Аҡ, асыулы, йөрәккәйем ярһыулы — күлем шуға борсоулы, күгем шуға моңһоулы. Ни өсөн ул әҙләтимәгеҙ — үҙегеҙҙән эҙләгеҙ болоҡһоуым сәбәбен. Һеҙ бит, һеҙ бит, әҙәмдәр, онотаһығыҙ ҙа төлөмдәр, тоғоҙ тарихты, тарих ҡылып...

# Аманат

# АСАР АҠ ҠОБАЙЫРЫ

...тында үрһелгән был ҡобайыр... тигән өлөгөсә бер ҡайҙа ...ғәмәнынан эҙеп алдыҡ. Матема... ...ә вас тығыҙлыҡ менән аҙ ку... ...тгеә тарихи мәғлүмәттәр уҡыу... ...ихтимал, сөнки тәрән тарихы... ...әрат түҙемлек, ныҡышмалылыҡ, ...р булыуҙы талап итә. Халыҡ... ...тыҙыҡһыныусы, уның юйылған ...ыусы йәш нүңелгә иркен бе... ...раллы сәйәхәтендә тәүге юҫыҡ ...ул уҡ ваҡытта ул автор концеп... ...е күреп алыр, был иһә уны баш ...автор менән ихлас баҡөсле... ...ҙәнергә лә этәрер.

...донъяның килеп сығышы, те... ...ныҡ ҡыҙыҡһынған, шуның те... ...ында. Шундайҙың иң тәүгеһе ...ән әҫә (Ас) балыҡ менән Ир (Ар) ...(Аҡ) һаналған миф булыр, был ...ә да тәшкил итә — ике балыҡ ...ул боронғо карталарҙа.

...сының (әйеһе) Ас Ар Аҡ ...фәнгысы (әйеһе) байән ҡылына ...ҙе ауыҙынан ...дағы иҫкәртмәләре менән бергә

— сәр-китапты төҙөүсе. Сәр-китап тип аталып, сәркәтип тип маҡталып, ғәрәпкә лә ...ған, ти, беҙҙең китап ...ыусы. Ғәрәп һүҙе тигәнең — үҙебеҙҙең һүҙ, ҡусты...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

...ар Аҡан һүҙенән «аҫы...» табылыр, о «конь» — урыҫ атылыр. Асар Аҡан... ...иһәк, «ат»ты «атай» ...бел...һәк, ошо мәғлүм бу... ...лыр; Асар Аҡтан яралған беҙҙең тәүге аталыр — ата... «конь-ат»тыр, «конь-ат» — иргә «ҡанат»тыр. Икенселәй аңлаһаҡ, шул уҡ «конь-ат» — «Көн-ут»тыр; ...әрҙән бауға бауланыр, көн ...а күктә өйләнеп, бау...а ...ан[37] Ҡояштыр, Ҡояштыр ҙа ...н-уттыр, «конь-ат»тыр ҙа «ҡанат»тыр. Үҫәргәндәр тө... ...ҡанатланған-атланған, Асылыкүлдән таралған арыу ...ҙәмеҫ конь-аттыр, ҡанаттыр...

«Үҫәргәнат» тигәндән, «Эсәр-Ҡанат» тигәндән «ан...» тигән өлөшсә бирәлер ...ос төшөнсә — «ир-ат» менән барыбер; боронғораҡ әйтелгән «арат» кеүек «анат» ...ы Үҫәргәндең үҙе ул. Шул «анат»ты «ант» тиеп, ә урыҫса «анты»[38] тип йөрөтә... ...әр китапта — хәҙер китап ...ҙе ул, Үҫәргәндең үҙе ул...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

**Асылыкүлдән ҡарпыған аҫыл конь-ат ирһыған — көн ягына тартылған. Аҫыл ир-ат (анат) Үҫәргән йүгән-эйәр кейҙергән — атланған шәп конь-атҡа — ир ырыҫы ҡанатҡа, юлланған тап көньяҡҡа. «Үҫәргән»дән — «Үһәргән», «Үһәргән»дән — «Үгүргән» тип әйтелеш үҙгәргән. Шул «Үгүргән» — «Гүргән» тип, ә торараҡ «Гиркан»[39] тип өҙә диңгеҙ аталған — Үҫәргәндәр диңгеҙе, һәм көнсығыш ярында ҡалҡҡан Гүргән ҡалғаһе — Үҫәргәндәр ҡалаһы, Үҫәргән-дарья — Сурхандарья, Үҫәрдарья — Сардарья (Сыр-дарья), Үҫәргәндәр йылғаһы...**

**Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!**

**Шул Үҫәргән-Асарған һаман Үҫкән-артынған, көн ягына тартылған — Ил-Бүрәсә[40] тауына артылған ул, артылған. Илән-дәүләт ҡорорға, илаүләнеп торорға Ил-Бүрәсә тау буйында бер тоҡомон ҡалдырған — Бүрәсәне[41] тоҡомон ҡалдырған. Бүрәсән дәүләте — «Бүрәсә иле» (Берсилия) тип аталған, маҡталған... Үҫәргән һаман артынған, артабан көнгә тартылған, Ҡаңғырат[42] тауын артылған. Шунда дәүләт ҡорорға, илаүләнеп торорға Ҡаңғы ир-атын[43] ҡалдырған. Көн**

**гә һаман тартылған, тартылған да тартылған. Үҫәргән, ти, бер заман үҙе һымаҡ Уралдан ҡубынған бер ғәләмгә — Асабар — Субар тип, Субар тип тә Сумар тип, Сумар тип тә Шумер тип аталған ҡан-ҡәрҙәш мер тип аталған ҡан-ҡәрҙәш илене, ти, Түгер[44] һәм Ифрат[45] йылғаларының аралында тарыған. Был сәм Ғайса пәйғәмбәр тыуасаҡ бер йылғаса, әйтһәк әгәр китапса, беҙҙең эраға тиклем 24-сә, ти, дәү быуат заманаһы, ти, булған, Сумар-Шумер батшаһы Олоуғылсаҡкешем[46], үҙ тәхетен ҡурсалап, бирешмәҫкә тырышҡан. Ә Үҫәргән-Асарған, ҡыҫҡа әйтһәк, ти, Сарған, ә китапса шул Саргон-батша киләгән ҡомарып, алтын тәхет алам, тип. Шумер-батша һуғышҡан, йә Саргонды салам, тип, йә башымды һалам, тип. Әммә әйе Асар Аҡ, Үҫәргәнде ҡурсалап, Шумерҙы, ти, ҡыйратҡан. Сәр-**

**гәскәре Саргондың бөтә Кесе Азия ҡалаларын теҙләткән — Түгер, Ифрат буйҙарын Сәр[47] илене әй иткән, Шунан һун, ти, был сәрҙе нөйлә күрше дәүләттәр Сәр Өйө[48] тип йөрөткән...**

·Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Ил-Бүрәсә тау буйлап Бүрәсән-Бөрйән киткән, ти, ҡарап ҡояш байышҡа. Барып сыҡҡан юлайтан ер ҡапҡаһы Ҡапҡастан[49], Көләс-диңгеҙ[50] ягынан Бүрәсә[51] һыуы буйына. Котөп шунда көтөүҙәр, игеп йәнә игендәр, һалып сала[52]-ҡалалар, үрсеһән дә бүленгән Бүрәсән ике тармаҡҡа, береһе киткән көнбайышҡа, икенсеһе көнсығыш — икеһе ике яҡҡа. Көнбайышҡа киткәне Балтик диңгеҙ буйында, Төньяҡ диңгеҙ ярында мәңгелеккә төпләнгән. Кәмә-елкән торғоҙоп, диңгеҙ кисеп, ил гиҙеп, ерҙәр асып данланған. Бүрәсәндән — Бүрҗән тип, бер ғәләме Бүрес тип, аҙаҡ килеп Прус тип ул халайыҡ аталған, яугир зат тип маҡталған. Эсә телен онотоп, күрше телен үҙ итеп, немец, француз, швед тип аҙаҡ үҙен атаған[53]. Әммә эсә теленән — Бүрәсән-Бөрҗән һүҙенән — тик һигеҙ йөҙ һүҙ генә был көнгәсә һаҡланған («Прус теле» китабына тупланған)...

Бүрәсән һынар тармағы — көнсығышҡа тартҡаны — ҡайтып еткән боронғо атайсалы Уралға: ураланған урманға, Ағиҙелгә, тауҙарға, Исеме лә ҡалған, ти, «Бүрәсән»дән «Бөрйән»гә...

Бүрәсән-Бөрйәндән тағы төрлө заманда, икеһе ике Балҡанда ике Болғар[54] ҙа ҡоролған, дәүләт булып данланған[55]...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Үҫәргәндең ҡалдырған — Ҡаңғырат тауын ҡаңғыған — Ҡаңғы ир-ат тармағы, тау буйына таралып, көнсығышҡа ҡарап Ҡарай-ҡарай үтте ул, үҙенеке итте ул Инд йылғаһын кисеп. Комалаҡ[56] тауға сисеп йәннәттәй күр арапа Океанға түгелгән күр йылғаны арбаны: Үҙ исемен биләгән, шул

кәр һыуҙы мәңгегә Ҡаңғы[57] тиеп атаны, шунда булды ватаны, Күршеләргә ҡыҙ биреп, үҙенә лә ҡыҙ алып, тере лә бергә буталды. Ул тел аҙаҡ китапса «санскрит» тип аталды, үле телгә һаналды. Әммә, уҡып ҡараһаң, «санскрит»та күрәһең бик күп беҙҙең ғәзиз һүҙ — башҡорт теле ятҡанды[58]...

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Ҡаңғы ир-ат үлмәгән, теле уның бөтмәгән — мең-мең йылдар буйына тупраҡ уны күммәгән, күммәгән. Арба егеп бер заман, ҡаңғырышып бик яман, Ҡаңғы ир-ат ҡалдығы ҡайтып еткән Уралға — тәүге төйәк-торалға, мәңге тороп ҡалырға. Бөгөн дә ул көн итә, эсә телен үҙ итә, балаларын үҫтерә тәүбабалар төйәге Асылыкүл буйында, Ҡаңғы-Торкәй ерендә.

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Асарғандан-Саргондан, аҙағыраҡ Сәр, Һундан күп тармаҡтар таралған, ҡәбиләләр яралған. Әммә ырыу йәҙрәһе һаман үҙен һаҡлаған — Үҫәргән тип аталған. Көньяҡ киткән юлынан ҡайтҡан кире төньяҡҡа — тәүтөйәге Уралға, мәңгелеккә торорға. Атайсал көньяғында — тас Үҫәргән юлында торалыр ул һаман да.

**Әйттем һеҙгә бер юлды, тик бер юлды, бер юлды, ә ул юлдар дүртәүҙер: атайсалдың дүрт юлы дүрт тарафҡа илтәләр. Шул дүрт юлдың өс осо — өс ҡәбилә юлылыр. Ә дүртенсе тармағы, тармағының ослағы — мәңгелек туң тек ягы — Тәңренең ул юлылыр. Өс ҡәбилә — өс таған — Атан-Тәңре улылыр, улылыр ҙа ҡыҙылыр. Ә дүртенсе ҡәбилә — Атан-Тәңре тотҡаһы — Асабалыр был ерҙә, бойороусы ул өсәүгә[59]: өс тағандың өҫтөндә ҡаҙан һымаҡ инен дә... Тимәк, быңа ни ғилле: дүрт юлда дүрт ҡәбилә — беренсеһе Асаба, ҡубыммай ул башҡаса — ҡала мәңге был ерҙә, хеҙмәтсе ул Тәңрегә. Икенсеһе — Абыҙ ул, көнсығышҡа уның юл. Өсөнсөһө — Үҫәргән, көньяҡҡа ул юл ярған. Дүртенсеһе Орос ул. Ырыҫ ул да Урыҫ ул, көнбайышҡа уның юл... Тағы шуны әйтәйем, дүрт тармаҡлы дүрт юлды теҫмерләтеп бирәйем: балаҫтарға баҫылған, аҫаларға аҫылған, биҙәктәргә биҙәлгән сатраш-тәре булыр ул, ә иң тулы һыҙаты — атабаба ҡеҙрәте — Асаба-Эстән[60] булыр ул, Свастика[61] булыр ул! Свастика тимәктәр — башҡорттоң дүрт юлы ул, донъяның дүрт ҡулы ул — ишараты шуның ул!**

**Дүрт ҡәбилә юлының тик береһен һөйләнем, нүҙаллатып һөйләнем — ҡалған өскә тейнәнем. Кәрәк булһа, бер заман уларын да һөйләрмен, һөйләрмен...**

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Мин, Асар Аҡ, асыулы, йөрәккәйем ярһыулы — күлем шуға борсоулы, күгем шуға моңһоулы. Ни өсөн ул, тимәгеҙ — үҙегеҙҙән зарлағеҙ болонһоуым сәбәбен. Һеҙ бит, һеҙ бит, әҙәмдәр, асһаҡыҙ ҙа ғәләмдәр, онотҡоҙ тарихты, тарих ҡылып

бар-юҡты! Бабаларҙы онотоп, шәжәрәне он итеп, ил намыҫын кол итеп, халыҡтарҙың тамырын бер-береһән теҙәгеҙ. Мосет, сиркәү төҙөгеҙ, ҡарыулашты динегеҙ, тоташмаһы телегеҙ — «беҙ айырым!» тинегеҙ. Һәр кем данлап үҙ динен, һәр кем маҡтап үҙ телен, кеше телен телдегеҙ — телгеләнде илегеҙ, телһеҙләнде көнөгеҙ, күрегеҙ!.. Йәмле Һаҡмар буйҙарын, йәмле Ҡаҫмарт буйҙарын «Читпиртый» тип һөйләүсе тел үҙе, тим, телләнсе... Шул телләнсе телде лә тел осонан телгеләп ҡыҫҡартыусы мәркәздең теле лә, күр, ҡыҫҡара — ҡыҫмаҡлаусы ҡыуара... Ә бит ҙурлау, хурлауға лайыҡ түгел бер тел дә, бер тел дә! Барлыҡ булған телдәрҙең Тел-Эсәһе бәрәүҙәр, бәрәүҙәр! Тәүтел тигән бер телдер! Бар телдәр бер тоҡомдор, туғандыр!

Әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, әйт, тиһәгеҙ, әйтәйем, илгә мәғлүм итәйем!

Ибн-Фаҙлан килгәндә[62] Башҡортостан ерендә ул ғәрәпте бер башҡорт юл күрһәтеп оҙатҡан һәм һөйләгән юлайтан: башҡорт халҡы өс яҡлап өс юлға, тип, бүленә (ә дүртенсе юлды ул — Тәңре юлын әйтмәгән, туба[63] һалып телен). Шул өс юлдың береһе табыналыр Йыланға, икенсеһе — Балыҡҡа, өсөнсөһө — Торнаға.

Әммә төптән төпсөнһәң, өсәһе лә балыҡтан — Асар Аҡтан үрсегән, төрлө тоҫҡа үркегән, өс тармаҡҡа бүленгән — ер, һыу, һауа юлынан юлланыусы йәндәрҙер.

Асар Аҡ-ай — Сурағай, Сурағайҙан — Сура-Ҡай тешөнсәһе тыуғандыр һәм «Ҡай»ҙан «Ҡий» булғандыр.

«Ҡий» һүҙе ул ҡияуҙыр, хәҙергесә ҡаяуҙыр — сағыр йылан тешеләр. Шул «ҡий» һәм «лан» (улан) һүҙенән «Ҡийлан» килеп сыҡҡандыр, «Ҡилан» — «Йылан» булғандыр — ер йөҙөнә шылғандыр. Тимәк, «Ҡий» ул Йыландыр. Ә бөгөн дә ҡыйғылар[64] — «Ҡий»ҙа борон табынған дәү тоҡомдоң затылыр...

«Асар Аҡ»ты «Асаҡ» («Эсәк») тип ҡыҫҡартыуҙан «Сәк» сыҡҡан, «Шәк» тыуған.

«Шәк» балығы хәҙерге телебеҙҙә — «Сөг»әләр, ә сыуашса — «Жөк»еләр, ә урыҫса «Щук»еләр, һыу эсендә күлкәләр. Сөгә балыҡ-эйәгә табыныусы тоҡомдар «Сөг-ас» тиеп аталған. Аҙаҡ килеп шул «Сөг-ас» — «Соуас» тип һәм «Сыуаш» тип бөгөнгәсә һаҡланған...

**Асар Аҡтан — «Сараҡ» тип шул «Сараҡ»тан «Жерех» тип ағасаҡ (аҡ-есөн)[65] аталған. Ә «Жерех-балыҡ» — «Журавлик», тора-бара «Журавль»[66], ә ҡай берҙә «Һориель» булып телдә йөрөгән, нүктә осоп көн күргән, «Һориель»дә «Һорна» тип, ә һуңыраҡ «Хорна» тип әйтеүселәр күбәйгән. Шул «хорна»ҡа табынған — «хориван» тип тә аталған, «ҡарабан» тип тә аталған, «каруан» йөрөтеп маҡталған, Шул Хорна-Журавль-Торнабыҙ, Үҫәргәндең ҡошо, тип, шәжәрәгә яҙылған...**

**Әйтеп бирҙем мин һеҙгә Ибн-Фаҙлан теркәгән Балыҡ, Йылан, Торнаны — Шек, Кий, Хорив әйене. Зирәк йәндәр һиҙәләр: был өс әйе исеме таштарҙа нигәндер, һыу. Ер, һауа тотҡаһы — Щек, Кий, Хорив әйәбеҙ өсәһе лә бер булып, Днепрҙың буйында етә урнаҫ убала изге Орос (Русь) баш ҡалаһын — Кий-уба. Кийуба тип, аҙаҡ табан Киев тип йөрөтелмеш мәркәзде нигеҙләүсе һаналған, өсәһе лә данланған.**

**Тимәк, Киев ҡалаһын — изге Рустең мәркәзен — өс ҡәбилә теҙәгән. Дүртенсеһе — Асаба — Тәңре һүҙен бойороп, күңелдәрен нурлаған...**

Бына хәҙер әйтегеҙ, бына хәҙер әйтегеҙ, бер түгел тип т·Сөгеҙ, бер түгел тип телегеҙ... Тарихтарын онотҡан, бер-берен ҡыйырһытҡан, ҡыйырһытҡан да ҡыйратҡан улдар булып ҡуймағыҙ, телдәр булып ҡуймағыҙ. Һәр беребеҙ — бер топтан, бер тигеҙбеҙ — буй, телдән, тиңдәш беҙ тип уйлағыҙ, телдәш беҙ тип һанағыҙ. Үҙ ерегеҙ — ер килеш, үҙ көнөгөҙ — көн килеш, үҙ буйығыҙ — буй килеш, үҙ телегеҙ — тел килеш ерҙең йөҙөн нурлағыҙ, мәңгелеккә буйлағыҙ, буйлағыҙ!

## ИҪКӘРТМӘЛӘР:

**[36]. Ҡасҡар — Бүре (бабалар һуғышсыны шулай атаған); ҡасҡар һүҙе аҙаҡ ғәскәр рәүешендә үҙгәргән.**

**[36]. Ҡын-суп — үлән тигән һүҙ, һыуғамыш (папирус).**

**[37]. Бауға (байге) элгән — байге елгән, тигән төшөнсә шунан (ҡояштың күк йөҙө буйлап елеүе).**

**[38]. Ант, анты — боронғо Үҫәргән тоҡомоноң көнбайышҡа олағып Днестр менән Днепр араһында һәм Днепрҙан көнсығыштараҡ төпләнгән, III—IV быуаттарҙа шунда үҙ дәүләтен ҡорған тармағы — буласаҡ көнсығыш славян бабалары (ҡәрҙәш сәкләбандар менән берлектә). VI—VII быуаттарҙа уларҙың Бөҙ(ән), Арҙағәсәт, Бүрегәсәт исемле ҡеҙрәтле батшалары; Иҙәрәй, Келәгәсәт атлы бейҙәре; Хәлбоҙай, Деборәгәсәт (Дәү-бүре-асат) тигән сәрҡасҡарҙары һәм Меҙәмир тигән атаҡлы дипломаты (илсеһе) булғанлығы билдәле. 550—551 йылғы һуғыштан һуң анаттарҙың бер өлөшө Балҡанда (хәҙерге Болгария) тороп ҡала. VII быуат баштарында анаттарҙың исеме онотола, элек улар төйәкләнеп донъя көткән буйҙарында ҡәбиләләрҙең яңы берләшмәһе Русь барлыҡҡа килә. Быныҡ бер ҡыҙыҡ билдәһен беҙ иҫке «көн-ат» («конь-ат») терминының үҙебеҙ белгән «ат» атамаһы таңғәләндә икегә ярсылыуында ла күрәбеҙ. Тәүгө яртыһы «көн» («конь») урыҫҡа, ә икенсе яртыһы «ат» үҙебеҙгә хеҙмәт итә бөгөн дә.**

**[39]. Гүргән, Гиркан — Каспий диңгеҙенең боронғо бер исеме.**

**[40]. Ил-Бүрәсә — Эльбурс тауы.**

**[41]. Бүрәсән — | башҡорттоң Бөрйән ырыуы.**

**[42]. Ҡаңғырат — Кухруд тауы.**

**[43]. Ҡаңғы ир-ат (ҡаңғират, ҡуңрат, кунгират) — башҡорттоң Ҡаңғы ырыуы.**

**[44]. Түгер — Тигр йылғаһы.**

**[45]. Ифрат — Евфрат йылғаһы.**

**[46]. Олоуғылсаҡкеше (Оло-уғылсыҡ-кеше)—Лугальзагисси тип уҡыйҙар был исемде бәғзеләр бәлсыҡ китаптан.**

**[47]. Сәр — Үҫәргәндең ҡыҫҡартып әйтелеше.**

**[48]. Сәр Өйө — Сирия.**

**[49]. Ҡапҡас — Кавказ тауҙары.**

**[50]. Көләс-диңгеҙ (иҫке грек яҙыуҙарында Гелис-понт)—Ҡара диңгеҙ.**

**[51]. Бүрәсән (иҫке грек яҙыуҙарында Борисфен) — Днепр йылғаһы.**

**[52]. Сала — село, ауыл.**

**[53]. Скандинавия халыҡтары үҙҙәренең бабаларын Скифия төркиҙәре тип таный (Е. А. Мельникова. Древне-скандинавские географические сочинения. М., 1986, 53-сө бит).**

**[54]. Болғар — шул уҡ «Бөрйән» тигәндең үҙгәртеп әйтелеше.**

**[55]. Балҡан таулы Ағиҙел — Ҡама буйындағы Болғар дәүләтен дә, көнбайышта Балҡан ярым утрауындағы Болгария дәүләтен дә — икеһен тиң бөрйәндәр ҡорған (Т. М. Калинина. Сведения ранних ученых Арабского халифата. М., 1988, 17, 32, 48, 92, 93, 95, 130, 136, 137-се биттәр).**

**[56]. Ҡомалаҡ — Гималай тауҙары.**

**[57]. Ҡаңғы — Ганг йылғаһы.**

**[58]. Үле тел һаналған «санскрит»та меңдән артыҡ бөгөнгө башҡорт һүҙе бар.**

**[59]. «Батшалыҡ итеүсе синфтар» тип йөрөтелгән тоҡом. Ҡарағыҙ: Геродот. История, IV, 20.**

**[60]. Асаба-Эстән — һәм «Асаба» (аҫаба), һәм «Эстән» (истек, иштек) бер үк «башҡорт» тигән һүҙ.**

**[61]. Свастика — «Асаба-Эстән» — «Сабастен»тең үҙгәртелеберәк әйтелеше.**

**[62]. 922 йыл.**

**[63]. Туба — табу тип әйтелә ғилми әҙәбиәттә (тыйыу тигән мәғәнәлә).**

**[64]. Ҡыйғылар — Ҡыйғы ырыуы, хәҙерге Ҡыйғы районы кешеләре (БАССР).**

**[65]. Ағасаҡ (аҡ-есөн) — русса «жерех» балығы.**

**[66]. Журавль (русса) — торна, «торна» һүҙе иҫке төрки телдә «терне» әйтелгән һәм «бер ҡорға туплаусы» тигәнде аңлатҡан.**

Йыһат СОЛТАНОВ.

Шәйехзада БАБИЧ

# ОЛО БАЙРАМ

Яңғырап, шаулап сыҡҡан
шатлыҡ хорын
Фәрештәләр һөйөнөп
тыңлаһын,
Шатландырҙың, тәңрем,
һибеп нурың
Башҡортостан халҡы
донъяһын.
Жәбрә ил мәлик
хыялланып аппаҡ ҡанат
Осоп йөрөһөн
Башҡортостанда,
Хәбәр бирһен тейеп:
«Булдың азат!
Сыҡтың йәмле, гөллө
бостанға».
Азат булды ғәзиз
Ҡаруан-һарай,
Азат булды барлыҡ ерҙәрең,
Йырлаң ебәр һөйөнөп,
уйнат ҡурай

Сыҡһын тиҙерәк шатлыҡ
йырҙарың!
Теләктәрең алға килеп тора,
Азатлыҡҡа ошо ғәләмәт.
Айныр тора, тулап ҡуйып
тора
Киләсәк ялҡыны сәләмәт,
Бәхет ҡыҙы матур йөҙөн
асып
Һиңә табан көлөп боролдо.
Шатлан, уйна, һикер
ярһып-ярһып,
Күпме шатланһаң да
урынлы.
Еләм, ташам, тормайым,
ашам күккә
Үкенмәйем инде үлһәм дә...
Үкенмәйем инде тыуған
йортҡа
Күккә ҡарап көлөп
торһам да.

# Ш. Бабичтың билдәле булмаған шиғыры

Тарихи яҙма сығанаҡтарҙан билдәле булыуынса, башҡорт халҡының мәшһүр шағиры Шәйехзада Бабич 1917 йылдың йәйендә үк милли хәрәкәттә актив ҡатнаша. Ул З. Вәлидов, Ш. Манатов, Н. Таһиров кеүек эшлеклеләр менән бергә башҡорт халҡының автономияһы өсөн көрәшә. Ләкин батша хөкүмәте иҙелгән халыҡҡа автономия бирергә ашыҡмай. Тик Бөйөк Октябрь революцияһын башлап ебәргән 7 ноябрҙәге ҡоралды восстаниенан һуң ғына автономия идеяһын тормошҡа ашырыу мөмкинлеге тыуа. Ошо сәбәпле 1917 йылдың 15 ноябрендә башҡорттар исеменән халҡыбыҙҙың берҙән-бер үҙаллы политик ойошмаһы булған үҙәк милли шура Башҡортостанды автономия итеп иғлан итә. Был турала «Правда» газетаһы 1917 йылдың 22 ноябрендә информация бирҙе һәм шуның менән Совет власының башҡорт халҡының автономияһы барлыҡҡа килеүенә риза икәнлеген күрһәтте.

Был ваҡиға, әлбиттә, быуаттар буйы иҙелеп килгән халыҡты иҫ китерлек ҡыуандыра һәм көслө энтузиазм тыуҙыра. Халҡы өсөн янып-көйөп йөрөгән Шәйехзада Бабич, ҡыуаныс-хисенеү генә түгел, үҙен сикһеҙ бәхетле итеп тоя һәм «Оло байрам» тигән шиғыр яҙа. Был шиғыр 1917 йылдың йәйендә сығарыла башлаған «Башҡорт» газетаһының 27 ноябрҙә сыҡҡан 13-сө һанының беренсе битендә баҫылған. Шиғырҙың алдынан ҙур хәреф менән яҙылған ошондай һүҙҙәр бар: «15 ноябрь Башҡортостан автономияһы иғлан ҡылынды вә Ырымбур вилайәтендә (өлкәһендә — В. Д.) ғәмәлгә ҡуйыла башланы. 16 ноябрҙә Ҡаруан-һарай мәркәз Шура ҡулына керҙе вә мөсөлман ғәскәрҙәре ҡарауылға ҡуйылды»

Д. ВӘЛИЕВ,
философия фәндәре докторы, БДУ профессоры.

Ғөжләп, әсләп әҙелгәндә
Ҡыңғыратып моң һыҙ.
Ҡыңғыратып моң һыҙ,
Әй, илһамлы ҡумыҙ!

Күңелдәрҙе сафландыр ҙа
Ғәмдәр уят, сиртеп.

Йәншишмәләй халҡым рухы,
Китһен йәндә тиртеп.

Х. ҒИНДУЛЛИН.

Р. ГӘРӘЕВ фотоэтюды.

«Беҙҙең иң әшәке эске дошманыбыҙ — бюрократ».
(В. И. Ленин).

ҺӘР ЗАМАНЫ башлауы ҡыйын. Ҡәләм алғансы йөҙ михнәткә төшәһең, башыңда мең уй сыбарлана. Был мәҡәлә лә еңел тыуманы, бигерәк тә экологик проблемалар хаҡында һыҙғалап ултырҙым: Ағиҙел, Иштуған дингеҙе, Асылыкүл, Инйәр, Һаҡмар, Өршәк, Ыҡ, Яйыҡ һәм бүтән тәбиғәт байлыҡтарыбыҙ... Ләкин балҡыйҙармы һуң улар бөгөн? Һүрелеп баралар...

Ошо һүҙҙәрҙе яҙғанда, ле вәкилдәре: Аҡмулла, Мирсалих Биксурин, Зәйнулла ишан, Ғайса хәҙрәт, мөфтөй Риза Фәхретдинов, кантон Мөхәммәтсәлим Өмөтбаев, мөғәллим Ғәли Соҡорой, Сафуан Яҡшығолов һәм бүтәндәр. Бөтәһе лә мулла йә хәҙрәт булғас, улар күп ваҡыт, бигерәк тә вульгар социология хөкөм ҡылған саҡта, ситкә ҡағылып килде. Халҡыбыҙҙың ул зыялыларының, аң эйәләренең иҫтәлеген тергеҙеү процессы яңы башланып ҡына тора.

Шәһит Хоҙайбирҙин, Шәйехзада Бабич, Шәриф Манатов, Баһау Нуриманов, килтереп сығарғанын хәҙер беҙ аҙыҡ-түлек магазиндарының буш кештәләренә ҡарап беләбеҙ.

Эшсе синыф интеллигенцияһы революцияның төп көсө булғас, уны бөтөрөү еңел булманы. Ләкин уның 20—30-сы йылдарҙа етәкселек эшенә үрләтелгән слойын да, үҙаллы фекер йөрөткән алдынғы, юғары квалификациялы, культуралы эшселәрҙе лә, уң йә һул тайпылыштарҙа ғәйепләнгәс, репрессиялар урап үтмәне. Ә һуғышты әйтеп тораһы ла юҡ, иң ҡыйыуҙар, иң аңлылар, иң намыҫлылар — фронтҡа ынтылдылар.

Вил ҒҮМӘРОВ

# Яҙылмаған бер тарих эҙенән

(эссэ)

Үҙәк радио Үзбәкстанда Арал диңгеҙен ҡотҡарыу өсөн йәмәғәт комитеты төҙөлгәнен һөйләп тора ине. Унда үзбәк интеллигенцияһының йөҙләгәнсә вәкилдәре ҡатнаша икән.

Ә беҙҙең республикала Ағиҙелде Минводхоз вәхшилегенән ҡотҡарыу өсөн комиссия төҙөп буламы икән, милли интеллигенция вәкилдәренән? Әллә интеллигенциябыҙҙың мейеһен Өфө, Стәрлетамаҡ, Салауат, Мәләүеҙ, Ишембай заводтарының зарарлы газы бөтөнләй томалағанмы?

Башҡорт интеллигенцияһы...

Их, ниңә хәҙер торғонлоҡ осоро түгел икән! Ул саҡта мин: «Әлхәмделилла, гөрсәһе лә [illegible] да гөл, Башҡортостаныбыҙ — Гөлбостаныбыҙҙа фәләнсә фәлән дуҡтырыбыҙ, төгәнсә әртисебеҙ, бер рота яҙыусыбыҙ, бүтән ғалимдарыбыҙ, рәссамдарыбыҙ, уҡытыусыларыбыҙ, табибтарыбыҙ, мөһәндисләребеҙ, вә башҡа төрлө белгестәребеҙ бар бит! —тигән ғорур юлдарҙы теҙәр инем.— Милләтебеҙҙең аҫылдары һәммәһе лә дәррәү сәскә ата, емештәренең дә өлгөргәне бешеп тора, йә хоҙай. Ә теге, ул уҡымышлы ағай-эне бик олоғайып киткән икән дәһә тимәгеҙ, ней, улар һаман да типһә тимер өҙәрлек ир ул! — тип шаулап ебәрәһең.— Бигерәк тә тимерҙең тутығын, игән йоҡартылғанын ҡуйһаң...».

Автор етди һөйләмдәрҙе мәрәкәгә тәгәрәтеп памфлетҡа ауып бара тип уйламағыҙ тағы! Әҙиптең эслүб, йәғни стиль бер төрлөлөгө лә килешә бит. Ә күҙ йәштәре аша көлә белеү — сатираның иң эсе төрө. Шуға күрә лә йөрәк яныуҙарын бер аҙ тынысландырыу өсөн бер аҙ мәсьәләнең тамырҙарына ҡағылып алайыҡ.

ИНТЕЛЛИГЕНТ, интеллигенция һүҙе тоштө рус һүҙе, уны ҡулланышҡа үткән быуаттың 60-сы йылдарында яҙыусы П. Боборыкин индергән. Уның тамыры: аңлай алыусы, фекерләүсе, аҡыл эйәһе тигәнде аңлатҡан латин һүҙе «интеллектуспә» барып тоташа. Тимәк, интеллигенция үҙ сафтарында даими рәүештә ҡатмарлы аҡыл эше, ижад менән шөғөлләнеүселәрҙе, мәҙәниәтте үҫтереүсе һәм уны таратыусы кешеләрҙе берләштерә.

Башҡорт интеллигенцияһы ла 18 быуат аҙағында ойоша башлай. Уның күренекле вәкилдәре: ...

Мөхәмәтша Буранғолов, Бәхтегәрәй Шәфиев, Муса Мортазин ишеләр хәтәр дауыллы революция йылдары ҡаһармандары. Башҡорт интеллигенцияһының тарихы, дөрөҫөн әйткәндә, бик аҙ яҡтыртылған. Ни өсөн? Бөгөнгө уҡымышлылар үҙҙәренең рухи тамырҙарын тәрән белеп, бик ғорурланып китмәһендәр өсөндөр, бәлки? Сөнки, интеллигент иң тәүҙә фекерләү һәләтенә, үҙ позицияһын билдәләүгә эйә, тимәк, ул үҙенең ошо сифаттары менән йәмғиәттең иң емерткес, иң консерватив ҡатламына — бюрократияға ҡаршы тора.

Тарих — ул туҡтауһыҙ рәүештә интеллигенция менән бюрократияның аяуһыҙ көрәше. Бөйөк Октябрь революцияһы ла Ленин етәкселегендә эшсе синыфтың буржуаз бюрократияны тармар итеүенән башланып китте. Ләкин тора-бара, бөтә хөкөмдө үҙ ҡулына туплай алған Сталин партияның интеллигентлы ҡатламын юҡҡа сығарыуға өлгәште, артығынан тыш үҙәкләндерелгән команда-административ аппарат төҙөнө — нәтижәлә яңы совет бюрократияһы саманан тыш көсәйҙе.

Бөгөнгө көндә үҙгәртеп ҡороу өсөн барған көрәш, ана шул сталинизм мираҫы булып ҡалған, бар хакимиәтте үҙ ҡулына туплаған, үҙгәртеп ҡороуға ҡаршы аяуһыҙ тормоз булып ҡалған консерватив бюрократия менән ҡаты алыш бит ул. Ватаныбыҙҙа идара итеү органдарында 18 миллион әҙәм ултыра. Ҡайһы берәүҙәр, уларҙың ағын-ҡараһын айырмай, 18 миллион бюрократ тип тә ебәрәләр. Юҡ, аппарат эшсәндәре араһында ла намыҫлы, фиҙакәр хеҙмәткәрҙәр ҙә байтаҡ. Ләкин бюрократтар барыбер мах бирмәйҙәр.

Шуны ла иҫтә тоторға кәрәк, интеллигенция, интеллигентлыҡ ул айырым бер ижтимағи төркөмдә генә берләштермәй, уны ҡәтғи синфи рамкалар менән генә сикләп булмай.

Мәҫәлән, һуңғы ваҡытта совет ғалимдары коллективлаштырыу, колхозлашыу осоронда игенселек һәм малсылыҡ культураһын дөрөҫ аңлаған, ауылда аҡыл менән хужалыҡ итеүсе крәҫтиән интеллигенцияһы юҡҡа сығарылды, тип раҫлай. Ә ҡоро лозунгтар, сағырыусылар, тупаҫ уполномоченныйҙар менән генә иген үҫтереп булмай икән. Ниңәгә был

Әммә бюрократия үҙенең иң баш эйәҫ дошманы — эшсе синыфы икәнлеген яҡшы аңлай ине, шуға ла ул «ижтимағи ғәҙеллек» тигән саҡырыуға ышыҡланып торғонлоҡҡа сыҡҡас, эшсе интеллигенцияға ҡаршы «тигеҙләүселек» йәғни «уравниловка» тигән бик мәкерле ҡорал ҡулланды. Тигеҙләп түләү эшсе намыҫына бик емерткес тәьҫир итте һәм кадрлы эшсе синыфтың абруйын төшөрҙө, сөнки шәхестең, оҫталыҡтың бәҫен ебәрҙе. Был күренеш бигерәк тә етмешенсе йылдарҙа киң таралды һәм экономикабыҙҙы көрсөккә килтереп терәне.

Иҫәбеҙгә төшөрәйексе, эүәлерәк ауыл халҡы эшсе һөнәренә айырым бер ихтирам менән ҡарай ине. Заводта эшләй, ҡатмарлы техника менән аралаша! Тик, тора-бара, ауылда уртаҡул йомошҡа саҡ яраған Ишәй менән Ҡушай ҙа ҡалаға китеп, эшсе синыф сафтарын тулыландырып ебәрмәһенме! Ҡыйыш ҡалынған кирбес, шалтырап торған комбайн, ҡарасҡыға ғына кейҙерерлек шинэк — ана шул «тигеҙләүселек» емештәре. Бракодел иһә бюрократтың иң тоғро союздашы, сөнки улар икеһе ҡаҡшамаҫлыҡ берлектә эшсе синыфты тарихи бурысынан тайпылдырып, абруйын төшөрттөрөп, уның прогрессив үҫешен тышауларға ынтылды. Әгәр ҙә эшсе үҙе ихтирам итерлек шарттарҙа эшләмәй һәм йәшәмәй икән, уның ижтимағи аң-зиһенен буш лозунгтар менән шаңғыртып, пролетариаттың политик ролен сиклергә лә була, тип фекерләне бюрократ. Был тарҡатыу эшендә йәмғиәттең емерткес дошманы, ижтимағи ағыу — алкоголь да бик оҫта ҡулланыла килде. Бюрократ ҡатлам бөтә ойошторо кесо менән эшсе синыфты ғиллаусан, битараф, миңрәү ҡатлауға әйләндерергә тырышты.

Был иитош интеллигенция хаҡында яҙам, тип бюрократия тарихына төштө лә китте тип әйтерле иле иғтибарлы уҡыусы. Әйе, интеллигенция проблемаларын ҡуҙғытҡанда, уның өҫтөндә ҡамсы уйнатып торған бюрократияны һис онотоп булмай шул. Хәйер, бөгөнгө көн уның ҡамсыһын да бик уйнатмай, сөнки ул, үҙ ғатын кетоп, өҫтәл тартмаһында ята.

(Дауамы бар).

• Почтанан

# МҮКЛӘНМӘҺЕН КҮҢЕЛЕБЕҘ

«Бер телдән дә телем һәм түгел».

Ятҡан таш мүкләнә, тип боронғолар белмәй әйтмәгәндәр. Әммә әйтер һүҙем, мине борсоған нәмәләр таш тураһында түгел.

Мин, бәләкәйҙән үк тип әйтергә була, юлдарҙа күп йөрөнөм. 4 класты тыуған ауылым Юлыҡ мәктәбендә бөтөп, Өфөгә уҡырға киттем. Поезда, автобуста, йә иһә атта ҡайтып барғанда, йәйәү йөрөгән саҡтарымда өлкәндәрҙе ололап «ағай», «апай» тип әйтеүҙе бурысым тип һанай инем. Һәм әле лә шул уйҙамын. Сөнки үҙен-үҙе ихтирам иткән һәр кеше, тәрбиәле әҙәм балаһы оло кешегә хөрмәт йөҙөнән ололап, ә кеселәргә кеселекле итеп яратып өндәшергә тейеш. Бәләкәстәргә туғаным, һеңлекәш, һылыу, дуҫтым тиһәң, уларҙың ҡанаттары үҫеп, күңелдәренә йылы инеп китә бит...

Эйе, йөрөгән таш шымара. Өфө менән ауылым араһын аҙ тапаманым. Әлегә йәшем 30-ға етмәһә лә, оло кешеләр менән һөйләшкән саҡта инәй, олатай, ағай, апай тип өндәшер булдым. Сөнки шулай тәрбиә алғанмын. Ғөмүмән, беҙҙең башҡорт халҡы ягымлы һүҙҙәргә һаран түгел, киреһенсә, ифрат бай, йомарт бит уның күңеле. Тик үҙеңдең генә эсең ҡара булмаһын.

...Өфөләге бер магазинға килеп индек. Һатыусы ҡатындың Урал аръяғы башҡорто икәнлеге әллә ҡайҙан күренеп тора. Витринаға яҡынырак килеп: «Апай, анау ғына...» — тип башҡортса һорап та өлгөрмәнем, һатыусы ханым мине русса ғата-емерә теткеләргә тотондо. «Какой я тебе еще апай? Посмотри на себя, деревня... Апай на базаре...»

Һатыусының һүгенеүенән, битәрләүенән уңайһыҙланып, беҙ, егеттәр, магазиндан сығып китергә булдыҡ. Аптырашта ҡалған кешеләр ҡарап-ара мыштым ғына: «Егеттәрҙең бер ғәйебе лә юҡ, ни бары апай тип кенә өндәшкәйне анау егет», — тип һөйләнә-һөйләнә сиратта тороп ҡалдылар. Саҡ ҡына һиҙемләгән булһам, уға апай тип өндәшеү түгел, бер һүҙ ҙә ҡушмаҫ инем. Ягымлы һүҙ осон шулай әрләнеп, битәрләнеп сығырыңды кем белһен инде.

Эйе, ауылдан ҡалаға килһәк, үҙебеҙҙең тойҙаҡте, бәнһшимөнән эскәй һыуҙың тәмен, туған-тыумасаны онотмаһаҡ та, кисә генә өлкәндәргә ололап өндәшкәндә, уларҙың ихлас итеп «эү, туғаным» тип яуап биргәндәрен хәтерләмәскә тырышабыҙ, әрләнәбеҙ. Үҙ телебеҙҙең иң яҡшы йылы һүҙҙәрен — ауыл һөйләшендә кешеләр тарафынан иң йыш ҡулланыла торған өндәш һүҙҙәрҙе — хәҙер инде ҡалала ишетһәк, уңайһыҙланған булабыҙ. Әйтерһең дә бындай һүҙҙе беренсе тапҡыр ишетәбеҙ. Әллә ҡала икәмге ата-әсәйебеҙ биргән тәрбиәгә шулай кире йоғонто яһаймы икән? Ниңә беҙ шулай һуң? Русса «девушка» тип әйтһән, яуап бирәләр, башҡорт ҡыҙына «һылыу» йәки «апай», һеңлем» тиһәң — лом-ахым!

Белһәк тә, белмәһәк тә руссаһын һалдырабыҙ. Килеһенә, килешмәһә лә «эпсечырыш» торғанды белергә, ялтырап торғанын һәртөп биҙәнергә ырматабыҙ. Был йәштәргә ҡалаға килгән күп кенә ауыл ҡыҙҙары бөгә кәсен, ғапытын шуға бисә. Әлбиттә, бөтә кешене лә бер ғилмән менән үлсәп — тоҡто ҡата булыр ине. Ләкин түптә алмайым. Оҫондай күренештәргә һиҫ, әсенеп, көйөп йөрөгән ҡыҙҙар, егеттәр бар әле.

Уйланырға күп нәмә мәжбүр итә инде. Эшләгән ерҙә бер апай эш тәртибенең аңлашылмаған урындарын миңә яйлап ҡына төшөндөрә. Башҡортса иң киткес таҙа һөйләшеүенә аптырап, эшләр эшемде түгел, уны йотлоғоп тыңлайым.

— Аңланыңмы?

— Аңланым, апай. Рәхмәт,— тип бүлмәнән сығып ҡына бара инем;

— Фәнүр, һиңә нисә йәш әле,— тигән һорау мине шып туҡтарға мәжбүр итте. Йәшемде әйттем.

— Мин бит һинән ин бары ос йәшкә генә оло. Апай тип әйткәндәрен еһем һөймәй, башҡаса улай тип өндәшмә. Исемем бар, исемем менән генә әйт,— тигәндәрен ишеткәс, кәйефем ныҡ ҡырылды. Ләкин һиҙҙермәнем. Хәҙер инде исеме менән өндәшеп:

— Ауылда ла бәләкәйҙәр исемегеҙ менән генә йөрөтәләрме? — тип бүлмәнән сығып киттем. Ауылда тыуып үҫкән, тәрбиәле ғаиләнең те лә, барыһы ла ауыл ҡыҙҙары! БДУ-ның филология факультетын ситтән тороп тамамлаған, әммә юғары белем менән генә культуралы, әҙәпле булып булмайҙыр, күрәһең...

Яҙһаң, әлбиттә, бындай күренештәр икһеҙ-сикһеҙ. «Ҡалаҡыҙы» булып күренер өсөн, русса ғына һөйләшеп йөрөгәндәрен дә осратҡаным бар. Ә бит хәҙерге көндә, киреһенсә, ҡала балалары үҙ телендә һөйләшә алһын өсөн кластар, мәктәптәр асыла. Ҡала балалары үҙ телен өйрәнергә теш-тырнағы менән һәбешеп ятҡан мәлдә, ауылдан килгән беҙ, йүнһеҙҙәр, уларға ҡаршы һуҡыр политика алып барабыҙ түгелме? Ни эшләп ошо ябай ғына кәмәне аңлай алмай йонсойбоҙ? Ни эшләп үҙебеҙҙең туған телебеҙҙән оялабыҙ? Әллә башҡорт теле берәй башҡа телдән кәммә? Рәми Ғариповтың «Туған тел» шиғырын «Йәшлек» гәзетәһының беренсе битендә һәр номер һайын баҫып торһондармы әллә? Уҡытыусыларға ла бер тәҡдимем бар: туған тел дәрестәрен ишсарак үткәрһәләр ине. Әйтәйек, балалар, туған халҡының тарихын, телен һәйбәт белеп, мәктәп эскәмйәһенән үк башҡа милләттәр, бигерәк тә туғандаш, күрше халыҡтар хаҡында тейешенсә мәғлүмәт алһалар, киләсәктә милләт-ара мөнәсәбәттәр ҙә яҡшыра төшәр ине бит.

Донъяла бер тапҡыр ғына йәшәйбеҙ. Үҙ ғүмерендә кеше туған халыҡтың тарих һигеҙенә бер таш һалып ҡалдырырға тейеш. Тик ниндәй таш? Уның да бит төрләһе була: ҡойола яҙып торғаны, мүкләнгәне, шымарып бөткәне. Ә нигеҙ ныҡлы булһа — ышаныслырак. Беҙҙең быуын алдында ошо нигеҙҙе ныҡытыу бурысы тора. Уны тик оҫталар, үҙ эшен яҡшы белеүселәр генә һала ала. Шулай булғас, һәр беребеҙ туған телен үҙ эшен белгән кеүек белергә тейеш. Бер-беребеҙгә лә олкон быуын кешеләре кеүек йылы итеп өндәшәйек, ягымлы һүҙҙәрҙән оялмайыҡ, ситләшмәйек! Бүрене бүреккә һалһаң да урманға ҡарай, тигәндәр боронғолар. Бына беҙ шулайыраҡ булырға тейешбеҙ. Яҙмыш ҡайҙа ғына ташлаһа ла, телебеҙҙе, тыуған төйәгебеҙҙе, халҡыбыҙҙы онотмайыҡ. Йорт-һеҙ, күрһеҙ, шунһыҙ булмай — был диалектика законы — ҡарапт итергә кәрәк. Үҙебеҙ ҙә мүкләнмәйек, күңелебеҙ ҙә мүкләнмәһен!

Ф. ИСИРГАКОВ.

Өфө.

# ГЛОБУС

ТАСС һәм АПН хәбәрҙәре буйынса

## Башланғыс мәктәптә — детектор

1-се кластан 6-сы класҡа тиклем балалар уҡыған АҠШ-тың Бруклин ҡалаһындағы башланғыс кластарҙың береһендә тимер детектор барлыҡҡа килде. Хәүефһеҙлек службаһы хеҙмәткәрҙәре уның ярҙамында уҡыусыларҙа һалҡын һәм утлы ҡоралдың булыу-булмауын асыҡларға ярҙам итә: «Табыш» үҙен оҙаҡ көттөрмәне. Тәүге көндә үк 12 йәшлек мәктәп уҡыусыһының сумкаһында пистолет патроны табыла.

Балаларҙан күпләп ҡорал табыу осраҡтары властарҙы ошондай ғәҙәти булмаған сараларҙы ойошторорға мәжбүр итте. Атап әйткәндә, март айында Бронкс ҡалаһы мәктәптәренең береһендә 14 йәшлек уҡыусыла хәрби патронлы браунинг табылған. Шул уҡ айҙа полиция Бруклин мәктәптәренең береһендә ике уҡыусы ыҙғышып киткәс, булыуы ихтимал фажиғәне иҫкәртте. Малайҙарҙың береһенең кесәһендә пистолет табылған. Ә үткән йыл барышында ҡала мәктәптәрендә 200-гә яҡын ҡорал тартып алынған. Ҡаланың полиция идаралығы мәғлүмәттәре буйынса, ете йәштән алып 16 йәшкә тиклемге йәштәге ҡоралды балаларҙы ҡулға алыу һаны, 1987 йыл менән сағыштырғанда, 27 процентҡа артҡан.

Детекторҙарҙы мәктәптәрҙә урынлаштырыу балалар енәйәтселегенә ҡаршы көрәш буйынса Нью-Йорктың ҡала властары үткәргән киң программа рамкаларында бойомға ашырылды. Әгәр элек детекторҙар тик урта мәктәптәрҙә генә ҡуйылһа һәм 16—17 йәшлек өлкән класс уҡыусылары ғына контролдә тотолһа, хәҙер кескәйҙәргә лә сират етте. Был мәктәп осраҡлы ғына һайланмаған. 1988—89 йылдарҙа уҡыусыларҙан 49 бысаҡ тартып алынған. Был — ҡалалағы башланғыс мәктәптәр араһында иң юғары күрһәткестәрҙең береһе.

Бөгөнгө көндә Нью-Йорктың 15 мәктәбендә тимер детекторҙар урынлаштырылған. Әле улар булмаған мәктәптәрҙә мәктәп уҡыусыларына иртәнге «тентеү»ҙе махсус рәүештә әҙерләнгән полицейскийҙар уҙғара. Бөтә ҡабул иткән сараларға ҡарамаҫтан, балаларҙың утлы ҡоралдарҙы ҡулланыу осраҡтары артҡандан-арта. Тик һуңғы бер нисә ай эсендә генә тиҫтәнән ашыу яраланған мәктәп уҡыусыһы ҡала больницаларына оҙатылған. Үткән йылдың ноябрендә 15 йәшлек үҫмер иптәшен пистолеттан атып үлтерә.

Нью-Йорк Детройт ҡалаһынан һуң тимер детектор ҡуйылған икенсе ҡала. Был һайын ил буйынса утлы ҡоралдан 3 меңдән ашыу бала һәләк була. Был мәғлүмәттәр медицина статистикаһы Милли үҙәгенең докладында килтерелә. Шулай уҡ документта билдәләнгәнсә, донъяла үҫешкән дәүләттәр араһында АҠШ был йәһәттән беренсе урында тора, сөнки башҡа илдәрҙә балаларҙың пуля яраһынан һәләк булған осраҡтарын бармаҡ менән генә һанарлыҡ.

Белгестәр балалар енәйәтселегенең үҫеүен беренсе сиратта ике сәбәп менән аңлата. Тәүге нәүбәттә — мәктәптәрҙә наркотиктарҙың таралыуы. Икенсе мөһим булған сәбәп — телевизор экрандарынан күрһәтелгән көсләү күренештәренең балалар психикаһына кире йоғонто яһауы. Матбуғат мәғлүмәттәре буйынса, үҫмер мәктәп тамамлауға телевизорҙан 18 меңгә яҡын үлтереш күреп өлгөрә.

Әлегә илдә балалар енәйәтселегенә үҫеүҙең сәбәптәрен асыҡлағансы, урындағы властар һәм мәктәптәр администрацияһы [illegible] балаларҙы [illegible] тырыша. Ата-әсәләр ҙә детекторҙарҙы ҡуйыу ярҙам итәсәгенә ышана. Әммә ысынында шулаймы икән? Белгестәрҙең күбеһе ҡоралдарҙы һатыуға контроль индерелһә генә ыңғай һөҙөмтәгә ирешеләсәк, тип иҫәпләй.

С. БАБИЧ.

Нью-Йорк.

ГФР. Бавария эске эштәр министерствоһы мәғлүмәттәре буйынса, наркотиктар менән йәшерен һатыу иткән урында, үткән йыл 700-ҙән ашыу кеше «аҡ үлемдең» ҡорбанына әүерелде. Бөтә осраҡтарҙа ла [illegible] тыш күп наркотик ҡулланыу үлемгә килтергән. Наркоманияның бигерәк тә йәштәр араһында тиҙ таралыуы борсолоу тыуҙыра. Күп [illegible] раҫлауынса, ГФР был үлем ағыуының таралыуында үҙенсәлекле «оҙатыу пунктына» әүерелә бара.

ҺҮРӘТТӘ: наркоманка.

ТАСС фотохроникаһы.

ЛИВАН — оҙайлы һәм ҡанлы граждандар һуғышы менән өҙгөләнгән ил. Ҡорбандарҙың иҫәбе-һаны юҡ. Меңәрләгән кеше һуғыш ҡорбанына әүерелде, араларында балалар ҙа байтаҡ. Улар был фажиғәнең тере шаһиттары ғына түгел, күтәрә алыш барған райондарға юлығып, һәләк була.

ҺҮРӘТТӘ: сараһыҙлыҡ һәм өмөтһөҙлөк, көсөргәнешле һәм ҡурҡыныс тормош — бөгөнгө Ливандың ысынбарлығы шундай.

ТАСС фотохроникаһы.

## Этник конфликттар көсәйә

Женевала БМО бинаһын һаҡлаған полицейскийҙар өсөн тынғыһыҙ көндәр башланды. Милләттәр һарайы ҡапҡаһы эргәһенә йыш ҡына халыҡ йыйыла. Йә Косовола үҙ ватандаштарының яҙмышы менән борсолған албан эмигранттары протест белдерә, йә грек общиналарын яҡлап урындағы гректар демонстрацияға сыға.

Милли үпкәләшеүҙәр, хатта халыҡ-ара форум кимәленә барып етте, унда айға яҡын инде кеше хоҡуҡтары буйынса БМО Комиссияһы ултырыш үткәрә. Уның көн тәртибендә туранан-тура этник конфликттарға арналған пункт юҡ. Үҙ эшмәкәрлеген артыҡ политикалаштырыуҙан хәүефләнеп, 43 ил делегаты — Комиссия ағзалары был сетерекле мәсьәләне тикшереүҙе кисектереп торорға ҡарар итте. Әммә шулай ҙа тормош был проблеманы ситләп үтмәүҙе талап итә.

— Донъяла этник конфликттар көсәйә бара,— тине миңә милли аҙсылыҡтарҙың хоҡуҡтарын яҡлау өлкәһендә махсуслашҡан, совет делегацияһы эксперты Владимир Володин. — Был күп йәһәттән демократия процесы, халыҡтарҙың һәм этник группаларҙың милли аңы үҫә барыуына бәйле. Башҡа сәбәптәр ҙә бар, әле уларын өйрәнәһе бар. Беҙҙе, Комиссия ағзаларын, киләсәк борсой. Косово, совет Кавказ аръяғы, Македония кеүек «дөрләгән» региондарҙағы һуңғы ваҡиғалар бүтән илдәргә иҫкәртеү булып яңғырай. Этник талаштарҙы хәүефле һыҙыҡҡа еткерергә ярамай.

Кеше хоҡуҡтары буйынса БМО Комиссияһы милли конфликттарҙы был хәл менән осрашҡан дәүләттәр үҙҙәре хәл итергә тейеш тигән ҡарашта тора. Ләкин халыҡ-ара хоҡуҡтар нормаһы нигеҙендә алып барылырға тейеш. Бынан тыш, Комиссияла конфликтты киң тикшереү хәүефле. Был уны интернационалләштереүгә килтереүе ихтимал. Асылда халыҡ-ара масштабта теге йәки был яҡты хуплаған үҙенсәлекле «көйөрмәндәр партиялары» барлыҡҡа килеүе бар.

Шул уҡ ваҡытта донъя берекмәһенә лә был проблемаға битараф булырға ярамай. Шуныһы асыҡ: бер-береһенә бәйле булған донъя шарттарында теләһә ниндәй урындағы конфликт — бөтә кешелеккә хәүеф менән янарға һәләтле.

Милләтселектән дә ҡурҡыныс нәмә юҡ. Күп илдәрҙә, ҡағиҙә булараҡ, уны йәмғиәтселектең [illegible] өсөн түгел, ә үҙ файҙаһына, мәкерле политик маҡсаттарҙа файҙаланалар.

Был нәстәр иң мөһим хәҡиҡәтте онотоп ебәрә: шәхес хоҡуҡтарын тел [illegible] — ул башҡа шәхестең хоҡуҡтары. Бер милләт иҫәбенә икенсе милләттең демократик мөмкинлектәрен киңәйтеү йәки байытыу ауыр эҙемтәләргә килтерә.

Был идеяларҙың ҡайһы берҙәре «Милли, этник, тел һәм дини аҙсылыҡҡа ҡараған кешеләрҙең хоҡуҡтарын яҡлау тураһындағы декларация» проектында үҫтерелгән. Женевала БМО Комиссияһы яңыраҡ ҡына был документты ҡабул итте. Эштең уңышы өсөн [illegible], халыҡ-ара тәжрибә менән уртаҡлашыу кәрәклеге көн кеүек асыҡ.

Совет матбуғатының Төньяҡ Ирландиялағы конфликтты яҡтыртмай [illegible] күрергә мөмкин. Киреһенсә, әлеге ваҡытта бөтөрелгән НКАО-ның айырым идаралығы комитетының элекке председателе Аркадий Вольский яңыраҡ биргән интервьюһында Ольстер менән Таулы Ҡарабағ араһында параллель үткәрә. Тегендә лә, бында ла дошманлашҡан яҡтарҙың боевиктары актив, һәм хәрби контингентты ҡыҫҡартыуға тырышыу яңынан һуғышҡа килтерә. Ольстер тәжрибәһе шулай уҡ Ҡарабахта референдум үткәреүҙең мәғәнәһеҙлегенә шик ҡалдырмай.

Ләкин был — беҙгә сирҙең тәжрибәһе. Өҫтәүенә, этник талашты иҫкәртеү буйынса тәжрибә менән уртаҡлашырлыҡ илдәр бар. Атап әйткәндә, Ҡушма Штаттарҙағы, Бельгиялағы институттарҙы миҫалға килтерергә мөмкин.

Милләтселек эпидемияһын донъялағы [illegible] ала.

В. СИМОНОВ.

Женева.

# ИҒТИБАР ИТЕГЕҘ:

# КОНКУРС!

Башҡорт АССР-ы Культура министерствоһы, БАССР Яҙыусылар союзы, БАССР Мәғариф министерствоһы, Профсоюздарҙың өлкә Советы, ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты, БАССР Эске эштәр министерствоһы балалар һәм үҫмерҙәр өсөн бер актлы пьесаларға, театрлаштырылған тамаша, байрамдар сценарийҙарына республика конкурсы иғлан итте. Ул 1990 йылдың 1 сентябренә тиклем барасаҡ.

Уның төп маҡсаты — юғары художестволы һәм юғары идеялы бер актлы пьеса һәм театрлаштырылған тамаша, байрамдарҙың сценарийҙарын яҙыуға булышлыҡ итеү.

Конкурсҡа теләгән һәр кем ҡатнаша ала.

Әҫәрҙәрҙе баһалағанда уларҙың актуаллеге, теманы асыуы, образдарҙың художестволы тасуирланыуы, балалар һәм үҫмерҙәргә аңлайышлы булыуы, авторҙың темаға мөнәсәбәте, әҫәрҙәрҙең тәрбиәүи әһәмиәте иҫәпкә алына.

Конкурсҡа быға тиклем матбуғатта донъя күрмәгән, сәхнәлә башҡарылмаған, радио һәм телевидение аша тапшырылмаған пьесалар һәм сценарийҙар ҡабул ителә.

Ҡульяҙмаларҙы машинкала ике интервал аша башҡорт телендә баҫып, өс данала 1990 йылдың 25 авгусына тиклем «конкурсҡа» тигән билдә менән Халыҡ ижады һәм культура-ағартыу эштәре буйынса ғилми-методик үҙәгенә түбәндәге адрес буйынса ебәрегеҙ: **450008, Өфө ҡалаһы, Пушкин урамы, 106-сы һанлы йорт, 33-сө бүлмә.**

Ҡульяҙмалар девиз менән (авторҙың фамилияһын күрһәтмәйенсә) ебәрелә. Шундай уҡ девиз менән йәбештерелгән конверт эсендә автор тураһында белешмәләр (исем-фамилияһы, атаһының исеме, эшләгән урыны, вазифаһы, адресы) булырға тейеш.

Жюри тарафынан иң яҡшы тип табылған әҫәрҙәр авторҙарына түбәндәге премиялар ҡаралған:

Бер актлы пьесалар өсөн:
ике беренсе премия — 700-әр һум;
ике икенсе премия — 500-әр һум;
ике өсөнсө премия — 300-әр һум.
Сценарийҙар өсөн:
бер беренсе премия — 500 һум;
бер икенсе премия — 300 һум.

Иң үҙенсәлекле пьеса (сценарий) авторына сит илгә льготалы путевка ҡаралған.

Шулай уҡ иң йәш автор 300 һумлыҡ ҡиммәтле приз менән бүләкләнәсәк. Хоҡуҡ һаҡлау темаһына арналған пьесалар (сценарийҙар) өсөн дә махсус премиялар бүленгән.

Конкурсҡа еңеүсе пьесалар һәм сценарийҙарҙың иң яҡшылары Халыҡ ижады һәм культура-ағартыу эштәре буйынса ғилми-методик үҙәк тарафынан һатып алынасаҡ, айырым йыйынтыҡ булып баҫтырылып үҙешмәкәр театр коллективтарына тәҡдим ителәсәк.

**Ф. НОҒОМАНОВА,**
ғилми методик үҙәктең репертуар бүлеге редакторы.

ТУҒАН ТЕЛ — һәр бер милли культураның мөһим сағылышы. Үҫеп килгән йәш быуын һәм, ғөмүмән, халыҡ алдында яуаплылыҡ тойоп, беҙҙең мәктәп коллективы башҡорт телен өйрәнеүгә күп көс һала. Шулай уҡ милли мәҙәниәттең бер өлөшө булғанлыҡтан, үҙешмәкәр сәнғәткә лә ҙур иғтибар бирелә. Яңы йыл башында беҙҙең мәктәпкә Башҡортостандан Фәтҡуллиндар ғаиләһе эшкә килде. Урал Мофағилович һәм Альбина Нәһүҙовна өлегә көндә БДУ-ла ситтән тороп уҡып ҡына йөрөһәләр ҙә, ҡауышып ҡалмаған.

Урал — Башҡортостандың Салауат районы Арҡауыл, ә Альбина Баймаҡ районы Аҡмораҡ ауылынан. Был хәл беҙҙең коллектив һәм улар өсөн дә бик ҡыуаныслылыр. Бит уларҙың ғаилә тормошо ла, хеҙмәт юлы ла

# БАШҠОРТОСТАН ИЛСЕЛӘРЕ

ошонда башланды. Йәштәр һуҙып-ийтеп тормай, тиҙ генә эшкә тотоноп китте. Ғаилә башлығы башҡорт теле һәм әҙәбиәтенән, ә Альбина Нәһүҙовна немец теленән уҡыта. Фәтҡуллиндар килеү менән мәктәп тормошо тағы ла күңеллләнә, йәнләнә төштө. Улар икеһе лә ҡурайҙа уйнай, беҙҙең яҡта был бигерәк тә һирәк күренеш. Урал башҡорт халыҡ бейеүҙәрен оҫта башҡара, ә кәләше Альбина — йырсы һәм нәфис һүҙ оҫтаһы. Был һөнәрҙәрен улар районда күрһәтеп тә өлгөрҙө инде.

— Беҙ Өфөлә педагогия институтының икенсе курсында уҡығанда студенттар инициативаһы менән филология факультетында «Умырзая» тигән драма түңәрәге төҙөлгәйне. Спектакль һәм концерттар менән беҙ Башҡортостан буйлап йөрөнөк, — тиҙәр улар. — Диалектологик экспедиция ваҡытында Таулы-Алтай республикаһында ла үҙ һөнәребеҙҙе күрһәтеп ҡайттыҡ.

Йәш уҡытыусыларға артабанғы эштәрендә ижади уңыштар һәм бәхет теләйек.

**Н. ИШБУЛДИН.**
Сибай өлкәһе,
Ҡоншаҡ районы,
Ибраһим ауылы.

«Ҡасан ҡар бөтә инде...» А. **ВИНОГРАДОВ** фотоэтюды.

## • Былар ҡыҙыҡлы

### БҮЛӘККӘ — «АЛТЫН КӨРШӘК»

*Дунай буйы илдәрендәге иң яҡшы ашнаҡсылар «Алтын көршәк» призына йыл һайын үткәрелгән ярыштарҙа үҙҙәренең оҫталығын күрһәтә. Конкурсҡа ҡатнашыусылар Дунайҙан тотолған балыҡтан ашамлыҡ әҙерләй. Югославияның Нови-Сад ҡалаһында уҙғарылған ярышта Будапешттан Миклош Месарош еңеп сыҡты.*

### ҺАНДЫҒЫ ЛА ҺАНДЫҒЫ...

*Бынан ун биш йыл элек Хөсәйен Далви Бомбейҙа иҫке-моҫҡо менән һатыу итеүсенән тимер һандыҡ һатып ала. Ауылдарға алып барып икмәк һатыу менән шөғөлләнгән Далви әйберҙе икмәк һауыты итеп файҙалана. Сауҙаны ҡалдырғас, һандыҡ бер нисә йыл буйы һарайҙа саң оһы булып ята. Күптән түгел Хөсәйен һарайҙа ятҡан әйберҙе иҫенә төшөрөп, уның таҡталарын өй ҡыйығын ябыу өсөн файҙаланмаҡсы була. Һандыҡты һүтә башлағас, төбөндә бик күп алтын һәм сәғәт таба. Әйберҙең иҫке-моҫҡо менән һатыу итеүсегә нисек барып эләгеүе асыҡланмаған.*

### ҺЫБАЙ... ИКЕ ҠИТҒА АША

*Аргентинанан бер кеше үҙ иленең баш ҡалаһынан Мадридҡа тиклем барып етеү өсөн биш йыл да 7 ай ғүмерен сарыф итә. Ул Американың ике ҡитғаһы юлы буйлап 22 мең километрҙы һыбай үтә. Нью-Йорк портында ғына һыбайлыға һәм атҡа трансатлантик лайнер бортына ултырырға тура килә.*

### Төҙәтеү

«Йәшлек»тең 17 март һанындағы «Иҙеләшкә асыҡ хат» мәҡәләһендә үңдан икенсе бағанала: «Монгол-татар иҙеүенә ҡаршы 300 йыл дауамындағы көрәштә» тип уҡырға кәрәк.

# СПОРТ

## Ярыштарҙа сыныҡҡан дуҫлыҡ

Башҡорт дәүләт университетында яңғы ярыштар һәм уйындар башланды. Шуларҙың иң ҡыҙыҡлыһы — факультеттар араһындағы мини-футбол буйынса кәс һынашыу.

Университеттың футбол майҙансығы төрлө төҫтәге плакат тотҡан көйәрмәндәр менән тулған. Тарих һәм физика факультеттарының футбол «фанаттары» уйындарҙың барышын үҙ ятаҡтарынан сыҡмай ғына бүлмәләренең тәҙрәләренән күҙәтәләр — спорт майҙаны ус төбөндә генә ята. Ә ҡалған факультеттарҙың көйәрмәндәре уйындың барышын «трибуналарҙан» ҡарай.

Бөтә туғыҙ факультеттан ике төркөм яһалды. Беренсе «А» төркөмөнә тарих факультеты студенттары, физиктар, биологтар, математиктар һәм географтар инде. Ә инде «Б» төркөмөн филология, ФРГФ, химиктар, юридик факультеттың студент командалары тәшкил итте. Уларға шулай уҡ университеттың комсомол ойошмаһы комитеты командаһы ла ҡушылды. Уйындар бик мауыҡтырғыс, көсөргәнешле барҙы. Командалар уйынға ярайһы уҡ яҡшы әҙерлек менән килгәйнеләр. Уйынсыларҙың күбеһе 5-се курс студенттары. Улар өсөн был ярыш айырыуса яуаплы һәм ҙур әһәмиәткә эйә: сөнки һуңғы сығыштар күңелдәрҙә иҫтәлек булып ҡалһын өсөн бигерәк тә тырышып уйнарға тура килде. Һәм егеттәрҙең күбеһе үҙ маҡсаттарына иреште лә инде. Филология факультеты студенты А. Шиһабетдинов, А. Дүшәнбаев; физиктарҙан А. Әлмөхәмәтов, Х. Кәримов, И. Бәҙретдиновтар; математика факультетынан Абдрахмановтарҙы айырып күрһәтергә кәрәк.

Ярым финал уйындарында, сишен ҡар яуып, майҙандың боҙлауыҡына өйләнеүенә ҡарамаҫтан, футболсылар тырышып, бөтә күңелдәрен бирип уйнаны. Әлбиттә, һәр ярышта ла иң көслөләр һәм етеҙҙәр еңеү яулай. Был осраҡта ла тап шулай булды. Ярым финалға «А» төркөмөнән физика һәм тарих факультеттары командалары, ә «Б» төркөмөнән юристарҙың һәм химия факультеттарының командалары сыҡты.

Ниһайәт, уйындың иң көсөргәнешле ваҡыты килеп етте — ул финал. Футбол майҙанында юристар һәм физика факультеттары уйынсылары осрашты. Был ҡыҙыу һәм хәл иткес алышта физиктар өҫтөрөҡ булып сыҡты. Әйтергә кәрәк, улар университет чемпионатында бишенсе йыл рәттән 1-се урынды яулап килде. Бына тағы ла улар — беренсе.

Былар менән генә университет ярыштары тамамланманы әле. Студенттарҙы алда ҡыҙыҡлы уйындар көтә. Призлы урындар күп булмаһа ла, ярыштарҙа еңелеүсе юҡ, сөнки саф һауа, сәләмәтлек, көр күңел, һәм, ахыр сиктә, һынауҙар аша сыныҡҡан дуҫлыҡ — үҙе ҙур бүләк ул.

**И. ХӨББӨТДИНОВ,**
БДУ-ның филология факультеты студенты.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04278. Заказ № 437.